# Ewald Delva (Zòf)

# Adelina

(Yon woman kreyòl ayisyen)



« *Une fois n'est pas coutume, mais la coutume commence une fois* », a dit l'autre.

« *Yon sèl fwa pa koutim, men koutim gen pou l kòmanse yon fwa* », yon moun di.

# Adelina

(Woman kreyòl ayisyen)

Otè: Ewald Delva (Zòf)

Trilingual Press: PO Box 391206, Cambridge, MA 02139
Tel. 617-331-2269 ; E-mail: trilingualpress@tanbou.com




Tipografi ak konpozisyon: David Henry, www.davidphenry.com

ISBN 13: 978-1-936431-06-9
ISBN 10: 1-936431-06-8

Library of Congress Control Number: 2012956210

Koleksyon: Lekriti #1

Kouvèti: foto Adelina (Jennyfer Delva)
Foto banbou nan fon kouvèti devan ak dèyè
yo konpoze pa David Henry

Mizanpaj: Yvener Delva

Kontak otè: konpezof@hotmail.com

Adrès: 15 Oakland Avenue, Everett, MA 02149
Telefòn Pòtab: 617-642-9975

Enprime Ozetazini Damerik

Premye edisyon:
Jen 2014

# Adelina

Ewald Delva
(Zòf)

(Woman kreyòl ayisyen)

Trilingual Press, Cambridge, Massachusetts

**Lòt liv otè a ki nan kouti**

*Grimonwa, Lanjelis fènwa, Woz wouj,*
*Twakapyas, Kash kash liben, Kachotri, Kè brize,*
*Pèdisyon, Tèt grenn, Ivanoye, Revenan, Sanvègòy,*
*Lamayòt, Enstenktivman-derezone.*

## Dedikas ak remèsiman

Mwen remèsye dabò Bondye ki ban mwen opòtinite pou mwen kapab ekri panse mwen, tout glwa pou limenm. Ansuit madanm mwen Marie Marthe B. Delva, pou obsèvasyon li ak kritik li. Pitit mwen Théodate E. Delva ak Jennyfer Delva pou ankourajman yo. Michel-Ange Hyppolite (Kaptenn Koukourouj), Yvon Lamour, Raymond Justin, Charlot Lucien, André Fritz Dossous, Tontongi pou èd yo. Yvener Delva, Yvon Delva, Gary M. Delva, Levelt Delva, Monarque Delva, Danaque Delva, Eglito Cheristin, Roland Rodene, Gary Clermont, Rodolphe Ferdinand, Marie Carline Saint-Hilaire, e tout lòt zanmi ki pote soutyen e ki te ap tann akouchman liv sa a ki pote non Adelina. Mwen voye yon chay remèsiman pou nou tout.

—*Zòf*

## Kèk nòt sou Adelina

*Si ou fanatik Justin Lhérisson nan* Zoune chez sa Ninnaine *avèk nan* Matoute, *w ap fou pou Ewald Delva (Zòf) nan* Adelina. *Nonsèlman Zòf rakonte istwa Adelina a tankou se lodyans l ap bay, men tou li sèvi ak yon fòm pawoli kadanse ki pa janm sispann fredone nan tèt ou lontan aprè ou fin siwote liv la.*

*Anplis,* Adelina *se yon liv ki makònen de lang ofisyèl Ayiti Toma yo avèk yon estil ki marye woman ak pyèsteyat tankou de marasa kole kole. Konsa, amatè bèl literati pral gen rezon mache di Ewald Delva antre sitèlman fon nan nannan kilti ayisyèn an, li rive jouk kote ata Jistin Lerison pat gentan rive.*

*—Remon Jisten*

* * *

*Woman* Adelina *a se yon liv ki «succulent», «savoureux»... ki ba w anvi al chache rekonèt pèsonaj yo ak zòn yo tank yo vivan devan je w.*

*—Gary Clermont*

## Kòmantè sou woman *Adelina* pa ekriven Roland Rodené, otè liv woman *Cynbel et Zothia*

Monchè Zòf:
*Ou gentan kapab! Rele di sa: «Jan chache, Jan twouve.»*
Masiyon ak Amelya:
*Masiyon ak Amelya, fòk dyòl nou ta goute grès tou. Se bon pitit peyi a nou ye.*

Adelina:
*Adelina cheri, ou se fyète peyizàn peyi Dayiti. Ba yo cheri.*

Wodòlf:
*Wodòlf, zanmi mwen, kanmarad klas mwen, ou konnen ou gen san moun nwa nan ou tou, w ap chache san w! Ou jwenn ak san w! Ou se milat pa m nan! (...) Monchè, Adelina se fanm pa w, kinan w, mete nan kò w gason mwen.*

Jilyèn ak Danyèl Destine:
*Mesyedam, se pa sitiyasyon ekonomik sèlman ki fè moun moun. Mh! nou te konnen «Gloria» se te panyòl, eben se laten li ye tande!*

Anta ak Anayid:
*Anta ak Anayid, tout moun se moun tande! Bwè dlo, respekte vè.*

Simòn Chandrèl:
*Simòn Chandrèl, bèl fanm eklere, boujwaz kaliko, ou san lanvè ou san landwat! Sèvi nou kòm pòtpawòl nan mitan yo, lè yo merite kèk bèl nanmèd, pa manke yo.*

Wozali:
*Wozali, pran eskanp ou tande! Chanje fizi w zepòl!*

Janita:
*Janita, chache idantite w tande! Se orijinalite w ki ba w selebrite tande.*

Jera, Demagoji, Franswa, Edwa:
*Mesye, nou bouke piye peyi a tande! fè yon bagay pou li de preferans! Bann opòtinis! Bann trèt!*

Michèl Reneska:
*Gen yon ti fèb rès an n Ayiti toujou ki pa pou vann, ki pap achte e ki pap boukante. Chanje yo pou m wè si ou kapab!*

Dominik Anbwaz:
*Rapòtè! Manyen rapòte bon bagay non!*

## Djakout Liv la

# Bèlantre

Soti nan ane 1975, dat de premye woman kreyòl Ayiti yo te pran lari, rive jounen jodi a 2011, nou kab deklare san laperèz gen mwens pase 30 vrè woman kreyòl Ayisyen ki pran lari. Si nou di de premye woman kreyòl yo, se paske te genyen de woman ki te pran lari nan menm ane a : *Dezafi* Franketienne lan ak *Lanmou pa gen baryè* Togiram lan. *Lanmou pa gen baryè* se premye triloji nan istwa woman kreyòl Ayiti a. Togiram se non vanyan Émile Célestin Mégie. Li se sèl grenn moùn ki ekri woman nan ekip literè Sosyete Koukouy la. Nan kòmansman pawòl nou an, nou di vrè woman, paske gen anpil liv ki pote non woman, men, ki pa kab klase nan kategori woman, swa paske yo ekri tankou istwakout, swa paske yo parèt tankou travay repòtaj pou jounal, oubyen ankò paske otè a rakonte sa li wè san li pa mete pisans imajinasyon li an aksyon. Poutan, lè nou li *Adelina*, nou santi se youn woman fètefouni ki nan men nou. Li respekte prensip imajinasyon an, li respekte nosyon tan epi li genyen ladan plizyè sekans nan devlopman istwa a.

*Adelina* se premye travay woman Ewald Delva. Tout moùn Boston ki ap suiv devlopman literati kreyòl Ayiti a konnen Ewald Delva (Konpè Zòf) kòm powèt ki deja pibliye *Pawòl* (1996) epi ki genyen pwezi li pibliye nan *Antoloji Atis Ayisyen Nan Masachisèt* an 1999. Pou youn premye kou, nou kab di, san laperèz pou yo demanti nou, *Adelina* genyen ase nannan pou li kanpe kòtakòt ak zèv tout lòt ekriven kreyòl ki gen abitid ekri nan kategori ki rele woman an.

*Adelina* parèt ak frechè li, eskanp pèsonèl otè a epi li di nou : limenm tou, li se youn chelèn nan kategori woman kreyòl yo. Tankou tout lòt woman kreyòl nou deja li yo, se tribilasyon moùn ki ap viv nan sosyete nou an Ewald Delva ap dekri. Aktè prensipal liv la, ki limenm tou rele Adelina, se youn nègès Chanbelan youn komin nan depatman Lagrandans. Manmzèl te rantre Pòtoprens apre li te fin desann sètifika. Li te rantre nan Kapital la pou li kontinye etid li, men se te byen konte mal kalkile, paske depi li rive kay matant li manzè Andreya Masiyon, se brimad lavi Pòtoprens lan t' ap ba li. Lavi a te bat li ak raj, men manmzèl te reziste. Li dòmi nan lari, nan latrin, li rantre nan travay kay madanm. Tout sa se te anyen sa pou Adelina, ki te konnen ki kote li vle mennen rèv li genyen nan kè li pou pwòp tèt li

ak pou papa li epi manman li. Li te kenbe dyanm jouk li te vin kontre ak Wodòlf, ki te nan youn ran sosyal depaman ak ran sosyal pa li.

Mesyedam yo te bay womans yo filmòl. Yo te kite santiman yo mennen yo pa lòt bò divès kalite baryè sosyal ki ap ravaje peyi a, jouk yo te rive kente ak dam valèt kè anndan kò kay lafanmi Destiné.

Nan devlopman woman an otè a te prezante nou divès aspè nan sistèm valè peyi Ayiti sou plan politik, sosyal, ekonomik eks. Mannigèt pou rantre nan fakilte leta yo, kontrebann pou moùn ki ap travay nan leta tabli richès yo san swe, anpriz relijon vodoun an sou lespri moùn yo, elatriye. Malgre tout deblozay ki te ap dewoule anndan sosyete, kote istwa a te pran chè a, Wodòlf, anmore Adelina, te rete tennfas sou wout ladwati. Poudayè, vrè rèv li se te transfòme sosyete a pandan li ap viv anndan peyi a. Kòm Wodòlf te rive konprann li enposib pou li sove tout moùn, li te modifye konviksyon li, epi li te aji ak volonte pou li chanje lavi youn grenn moùn. Grenn moùn sa a se te Adelina Masiyon.

Istwa a te dewoule ak divès nivo sipriz ki gen pouvwa lage lektè a nan kè kase swa pou Adelina, swa pou Wodòlf swa pou papa Wodòlf, misye Daniel Destiné. Tout aktè yo te kenbe karaktè natirèl yo. Aspè sa a anndan woman an te pèmèt nou suiv istwa a ak anpil enterè epi li te pèmèt nou konekte ak divès aktè ki anndan liv la. Genyen pami aktè yo nou ap renmen, gen lòt tou ki ap ban nou degoutans. Pafwa tou, flanm womans byen marinen, ki ap deplòtonnen anba plim Ewald Delva (Konpè Zòf), ka deklannche rèv je klè nan lespri lektè a si li lage kò li ak nanm li san kontwòl nan kouran lide otè a.

Nan *Adelina,* Ewald Delva kite pawòl li koule luil. Li kondui istwa a avèk anpil ladrès. Kote kontwòl Ewald Delva vin pran grad, se nan pati li pral fè manman Wodòlf, Jilyèn Wozanbè, ak papa Wodòlf, dekouvri epi fè lakonesans ak Adelina premye fwa nan lavi yo ak konplisite Simòn Chandrèl ki ede Wodòlf prepare Adelina, fanm ki chaje ak talan, jouk yo rive fè Adelina sote baryè sosyal yo epi demontre lasosyete, swadizan bèl plimay Pòtoprens lan, kote ki gen talan, volonte ak entelijans se dyaman ki kab miwate divès fasad lavi a.

*Adelina* ekri nan youn nivo langay ki alapòte tout moùn. Li pa gen gwo deviray, ni langay tanpliyekadòch ki pou lage ou nan dekourajman. Okontrè, depi ou louvri liv la, li lemante ou, nouri pasyon ou soti nan kòmansman istwa a jouk nan finisman li, paske anbisyon ou se va konnen jouk nan ki pwen otè a ap kab rive ak *Adelina.* Epi, pi

devan nan liv la, ou pral mande tèt ou ki kalite fent otè a pral mete sou pye pou pèmèt Adelina genyen pari a.

Pami divès woman kreyòl ki ekziste nan literati Ayiti a *Adelina* orijinal. Tout woman nou yo chita sou pwoblèm sosyal peyi a, se menmman parèyman pou *Adelina,* men *Adelina* genyen youn ti diplis. Diplis la se estrateji otè a itilize pou li rakonte istwa a. *Adelina* se youn bèl istwa lanmou ki ap dewoule nan youn sosyete kote tout moùn ap goumen pou youn lavi miyò. Se volonte, devouman ak konviksyon ki kab montre yo wout la. *Adelina* se pòtre youn reyalite sosyal n ou tout dwe goumen pou nou chanje.

*Adelina* se premye woman Ewald Delva, se vre, men se youn chelèn li kreye nan listwa woman kreyòl Ayiti a.

—*Michel-Ange Hyppolite* (Kaptenn Koukourouj), M.Ed

# Twa konpayon

Yon vandredi dezyèm semèn mwa jyen, nan lane 1973, nan tèt kolin Kenskòf, a inè vennsenk nan aprèmidi, yon chelèn vwati Pejo 404 te vin estasyone li devan pòtkay misye Pwospè Dibwa. Aprè de bèl kout klaksòn, lapoula Wobè Dibwa, premye pitit gason Pwospè ak madanm li Mikayèl Franswa, ki te gen randevou ak Wodòlf Destine, rive sòti deyò ak yon sèvyèt sou do li, e yon *jezikri*[1] nan pye li, pou wè si se pa te zanmi an ki te gentan rive. Yo tou de nan menm pwomosyon *PCB*[2] nan Fakilte Medsin Pòtoprens. Lè Wobè wè se li, li di :

- *Ah bon ! C'est toi Rodolphe, tu es déjà là mon vieux ?*

Wodòlf te reponn konpayon li :

- *Men nòmalman Wobè, si se pa te pwoblèm sikilasyon an, mwen t ap gen tan rive la a depi lontan, ou konnen ki moun mwen ye.*

- *Ou pa antre ? Antre non Wodòlf. Ban mwen yon ti tan pou mwen fini chanje rad sou mwen.*

- *Écoute Robert, nous devons être à l'heure pour la séance et ça commence à trois heures juste. Si nou pa degaje nou tankou mèt Janjak pou nou sòti la a nan senk minit, distans pou nou pase chache Salnav la, tan an ap deja fin pase, konsa, nou ap rive nan pwogram lan an reta.*

- *Se vre, mwen te bliye koze pase pran Salnav la, ebyen mwen ap vini.*

Trankilman, Wodòlf te retounen chita nan vwati li pou li fè mizik, pandan li t ap rete tann zanmi li Wobè, pou yo ale asiste yon fim dokimantè sou koze « *medsin prevantiv* » ki t ap fèt nan Fakilte a. Se komisyon ajan O.M.S. (*Òganizasyon Mondyal Pou Lasante*) ki t ap òganize rankont lan. Aprè twa minit ekzat, Wobè te vini sòti, konsa ansanm yo te pati.

Wodòlf Destine, yon jèn gason ventan, te abite nan yon chato kay nan Montaynwa, pwopriete papa li Danyèl Destine, ki te direktè

1. Jezikri : *Yon modèl sapat an kawotchou, ki gen yon sèl bann pase nan fant* gwo zòtèy.
2. PCB : *Etidyan ki nan evalyasyon anvan sik fòmasyon pou vini medsen.*

jeneral Izin Minotri Dayiti. Danyèl ak madanm li Jilyèn Wozanbè, yon bèl fanm milatrès byen enstwi, te gen de lòt pitit ankò : Anta, yon gason kenzan, ak Anayid, yon fiyèt sis lane.

Zanmi li Wobè, venndezan, te abite anwo tèt Kenskòf avèk fanmi li tou. Papa li Pwospè Dibwa, te chèfpèsonèl administratif « *Reji Tabak ak Alimèt*[3] ». Kidonk, de etidyan an medsin sa yo te vini fè konesans akòz de paran yo ki te genyen relyasyon zanmitay nan pote rapò sou dosye ekzèsis travay yo, nan Ministè Finans.

Salnav Kanje limenm, te abite sou wout frè nan Petyonvil. Li se pitit Jan Filip Kanje, ki te chajedafè pou peyi Dayiti, nan peyi Kolonbi. Avrèdi, Salnav pa te yon zanmi danfans de premye jènjan yo, men li te vini rapwoche yo paske tonton li doktè Oktav Kanje, te administratè an chèf Sante Piblik. Se Oktav Kanje ki te pèmèt Wodòlf ak Wobè antre nan Fakilte Medsin san grate tèt, sou rekòmandasyon Janvye Dibison, yon onorab kolonèl ki se bon zanmi Danyèl Destine ak Pwospè Dibwa. Konsa, kòm Oktav te deja enskri ti neve li Salnav Kanje, nan Fakilte a, li tou vini familyarize li ak Wobè epi Wodòlf.

Twa konpayon sa yo te ansanm, yo te toujou chita kòtakòt nan sal klas yo. Jènjan yo te konn pataje bon relasyon ant yo, paske yo t ap bouloze nan menm ankadreman sosyo-ekonomik. Twa bon etidyan yo te vanyan, e entèlijan. Yo pa te pran tan pou te pase prèske tout etap karyè yo avèk bèl nòt apresyab. Sepandan, pami yo, Wodòlf te fè yon lòt lekti sou lavi Ayisyèn nan. Jèn gason sa a te trè sansib pou move kondisyon lavi mas pèp la ap sibi depi lontan an. Aprè li te fin li *La lettre aux hommes clairs* pa Woje Dòsenvil, li te vin nouri lentansyon pou li ede premyèman moun dènye kouch klas yo, peyizan yo, san li pa kite dèyè moun klas mwayèn nan sosyete a ki gen mwens mwayen pase li. Paekzanp, nan sal klas Fakilte Medsin lan, te gen de etidyan pitit malerèz ki te oblije kanpe nan wout, paske yo pa te gen lajan pou yo fini boukle pasaj ekzamen yo. Wodòlf te ba yo anpil koutmen nan plizyè domèn, e sitou bèl bourad pou yo te achte liv ak kèk enstriman pou travay yo.

Nan jijman bon samariten an, li te fini pa remake peyi Dayiti toujou gen ase bon resous pou tout pitit li te kab benefisye alèz alèz, san difikilte, men, se jerans ak repatisyon peyi a ki mal fèt. Kenz pousan nan popilasyon an, toujou kenbe monopòl gouvènay bato a depi lè

3. Reji Tabak ak Alimèt : *Youn nan ansyen Administrasyon Leta Ayisyen.*

Bèlnègès peyi Dayiti te pran nesans, jouk li rive demwazèl fòme an miluisankat. Konsa, rès katrevensenk pousan an, sanble kondane ak yon bwa zaviwon pou rame tout rès vi yo pou bato a kab mache, nan van tanpèt ak siklòn grangou, sou yon lanmè lavi lanfè pwennfèpa mòrèd. Pa janm gen yon vrè pwojè ki fèt pou gwo mas pèp la te kab pran souf, e repoze nan kè kontan pou yon demen miyò. Etidyan Wodòlf te bay istoryen Woje Dòsenvil tout rezon li, nan analiz lèt li a, sou sitiyasyon peyi Dayiti. Tout rejim ki pase aprè yo, pat gen volonte e kapasite ase pou yo rezoud pwoblèm sa a.

Klas boujwazi a ki ap pwofite tout bèl sikonstans yo, pran kontak ak malere dènye klas yo, sèlman pou lè biznis yo bezwen mache. Kidonk, pa janm gen yon Leta serye pou kontwole dewoulman peyi a, ni mete fren nan lenjistis ki ap fèt sou tèt klas mas travayè yo. Peyi a vin reprezante sètènman pou jèn etidyan Wodòlf, yon bato san kapitèn kote se tout moun ki ap bay lide : fè adwat, ou fè agòch, k ap zigzage sou lanmè san konnen ekzakteman ki kote nou ye, e ki kote nou prale. Nan epòk kòmansman refleksyon sa a, se te lajenès ki t ap pwofite bèl pozisyon yo, pi prensipalman plizyè klan boujwa, zanmi nouvo Rejim 1971 lan ki t ap gagòte byen pliblik yo.

Mwen menm Dominik Anbwaz, mwen te rive jwenn tantativ antre nan Fakilte Medsin lan, pa mwayen papa mwen Matiren Anbwaz, ki te ap travay nan gran Dwann Pòtoprens, paske, papa mwen di mwen, li te rann direktè Jozèf Eli Antonyo, yon sèvis depi nan jenès li, nan ane 1956.

* * *

Epòk grèv etidyan ki te ap manifeste solidarite yo sou Channmas la, an favè monte pwofesè Danyèl Fiyole kòm prezidan pwovizwa opouvwa an 1956. Yon maten, jèn etidyan Jozèf Antonyo pami lòt yo, te pran kouri pou chape anba bal machin lanmò atoufè yo, e li te antre kache nan lakou lakay la, ki te ant ri Sentonore ak ri Monsenyè Giyou. Jou sa a, patikilyèman, se te yon lòt kandida trè enfliyan ki te voye yon ekip mèsenè nan lari pou tire sou elèv yo. Papa mwen te pran men etidyan Antonyo, li te ale sere li pi fon anndan kay la, pandan machin patwouyè yo te ap kontwole tout anviwonnman an. Jisteman nan rapò dènye bilan nouvèl ki te vin anonse nan pita a, kenz etidyan te jwenn lanmò yo. Pwobableman se rekonesans sa a ki te rete grave nan memwa direktè Jozèf Eli Antonyo.

Kenzan aprè, an 1971, misye Jozèf Eli Antonyo te vini nonmen chèfpèsonèl *Magazen Leta*[4]. Li pat fin tann dezan pou li te monte direktè jeneral Ladwann Pòtoprens an 1973. Pou rann gratitid li anvè papa mwen, li te anplwaye li nan sèvis Koliposto nan Gran Dwann nan, sètènman se menm epòk sa a tou mwen te fini ak klas tèminal filozofi mwen. Kòm mwen te dezire ale nan Medsin, papa mwen san tatonnen, te mande direktè Antonyo pou li solisite yon plas nan Fakilte a pou mwen. E san retisans reyèl, direktè Jozèf te mande mwen pote tout pyès mwen yo ba li, pou li ale wè ak yon bon zanmi li ki nan domèn enskripsyon elèv ki ta vle vini medsen yo. Se konsa ozanviwon de semèn aprè, mwen te vini youn pami kandida ki te admèt pou ale pase ekzamen pou antre nan Fakilte a. Nou te konpoze, e nan rezilta ki te vin afiche a, san fè priye, non mwen te pami 36 lòt elèv dirijan Fakilte a te admèt pou antre nan PCB Pwomosyon 1973. Sa te fè lajwa si tèlman, se te kòmsi pòt syèl la te louvri pou tout kòt jenerasyon fanmi mwen, poutank nou te kontan.

Depi lontan gen yon konsepsyon san fon ki vle fè kwè, pou antre nan Fakilte yo, fòk ou te chouke nan gran fanmi. Nan tèt anpil moun, Fakilte Medsin sitou, se yon plas ki rezève pou pitit grannèg sèlman. Se youn nan pwen kapital ansyen prezidan Rejim 57 la te vle itilize. Li te pran woulib sou fo konsepsyon sa a, pou li te montre chanjman sosyal gouvènman lan pote pou mas pèp la, asavwa, detenn sistèm lan nan yon melanj tout koulè, tout kouch pou li kab pale de revolisyon.

Pou di vrè, detèminasyon sa a te fèt plis sou fòm vanjans ke sou fòm jistis sosyal. Poudayè, se jis yon lèt rekòmandasyon ki te fè limenm pèsonèlman vin yon benefisyè Fakilte Medsin, sou ansyen prezidan Lwi Bonò. Andepidetou, li te rive medsen aprè dizan. Men pou laverite, prezidan avi 1957 la, nan bon entansyon li, li pa te bezwen reyèlman debalanse okenn kouch nan sosyete a, piske depi 1946 pou jouk jodi a, se menm sistèm rejim yo ki ap fonksyone. Papadòk te jis bezwen pichkennen kote sosyal koutim fòskote klas boujwazi a, nan yon melanj a tout rès kouch nasyon an, sètadi, pouse de grenn mouch tonbe nan lèt la. E pou sa te rive fèt, li te deside kreye nan tèt li, yon klas lelit po fonse, ak moun defavorize ki te enpe sipòte kandidati li yo. Jisteman pou li te kapab rive reyalize pwòp rèv li, sou revandikasyon kòz mas travayè yo.

4. Magazen Leta: *Depo kote Leta te konn sere danre, pou revann abapri a popilasyon an.*

Nan lekti moun ki ap swiv dewoulman ki t ap devlope nan Fakilte yo, sou tou de Rejim 1957 e 1971 yo, se vre ou te kapab rive wè yon ti melanj sosyal tout koulè, men se yon melanj de fimaman diferan ki twouve yo nan yon menm espas linivè. Kwake yo pa vrèman diferan youn ak lòt nan mès, men nan vrè konsepsyon ekonomik, politik yo, se de branch ki toutafè etranje youn pou lòt, poutan ki sòti nan menm rasin mantalite. Avrèdi, youn gen bon mwayen pou li viv, se klas boujwazi a, e lòt klas defavorize a ki pòv tankou Jòb nan decheyans li.

Yon lòt kote, Wodòlf te vini trè apresye mwen Dominik Anbwaz ki nan klas moun defavorize yo, pou konduit ak tanperaman mwen. Malgre mankman ki te ap trayi mwen sou prezantasyon mwen, men mwen te toujou rete fidèl nan yon konsepsyon onorab ak tèt mwen, asavwa lavi se lekòl kote pou moun aprann. Donk, fòk mwen aprann viv ak mwayen mwen genyen, epi travay ak yo pou mwen rive lwen. Fòsouvan, lè Wodòlf te konn ap pran pitye pou mwen, mwen te toujou fè li konnen ke lavi a se tankou yon *ralba*[5] ki ap vire tounen, donk, se mwen ki dwe rale fisèl mwen, pou mwen fè li vire. Kòm repons, mwen te toujou fredone li yon kouplè chan Ansy Desrose ki di :

« *Viv kijan Bondye voye ou, wa wè ou pap pè wa Lisifè. Jodi demen ti dyòl pa gou, yon jou kanmèm sa va chanje. Pa rakonte zanmi zafè ou, oumenm pou kò ou pou chanje sò ou. Avèk kouray wa va travay, si ou gen lafwa, si ou gen savwa.*»

* * *

Se te toujou avèk anpil plèzi Wodòlf te konn gade mwen, epi rele mwen, «*Lòm brav*». Malgre sètènman nou pa te zanmi danfans, men volonte li te konn manifeste pou li ede, vini detanzantan oblije nou pale fran, epi plòtonnen yon amitye sensè. Se nan koulis tèt kole sa a prensipalman mwen te vin aprann pi byen ki moun li ye, e ki kalite anviwonnman li ta renmen soupoudre kò li. Chak ane nou chanje klas, limenm, Wobè ak Salnav te konn envite enpe nan nou, pou vin badnen lespri nou lakay yo, epi òganize bèl kandjanwou amikal, pou make souvni pwomosyon an. Pandan de fwa, mwen te monte Montaynwa lakay Danyèl Destine pou nou te selebre pwomosyon Wodòlf kòm etidyan nan Fakilte Medsin ak Famasi. Epitou, se toujou yon plèzi pou li, pou li lage nan zòrèy mwen, istwa lavi li, ak rèv ke li ap badijonnen nan lespri li pou demen.

5. Ralba : *Yon jwèt tou won ki fèt ak yon bouchon kola oubyen yon bouton rad, ki ap vire tounen alantou yon fil yo ap rale sou de bò.*

Nan ti rale koze mennen-vini nou, mwen te vin aprann pi byen kòman papa Wodòlf, te rive bati yon kokennchenn richès nan izin Minotri Dayiti. Li te antre dabò nan izin lan, an 1965, kòm senp anplwaye, li t ap travay nan Sant Distribisyon. Aprèsa, selon bon konpòtman li, li te vin resevwa pwomosyon kòm operatè nan men yon blan fransè ki te nan tèt konpayi an, konsa, li te pase twa lane 1965 a 1968 ap opere machin yo, anvan li te rive nonmen direktè Depatman Kontwòl an 1969. E anfen pita an 1970, li te monte ak lonè kòm direktè jeneral an chèf tout izin lan, kote li te kite an 1973 pou li te al fè pwòp komès pa l. Antou, Danyèl Destine te pase uit lane nan Minotri Dayiti. Pa te gen yon sèvis anndan an li pa te konnen bòn mach yo. Pou bon fonksyonman tout ti vigil nan izin nan, li te konnen sa asebyen. Li te konn byen sèvi ak mesye tou de gouvènman ansyen rejim yo.

Nan ane 1971, epòk Bebidòk te ranplase papa li Papadòk opouvwa, jèn gason Wodòlf Destine te gen dizuitan, e li ta pral desann ekzamen bakaloreya premye pati li. Rèv prensipal kontantman tout fanmi Destine, se te ankouraje premyene a ale etidye medsin nan peyi lòtbòdlo. Men aprè rezilta ekzamen filozofi li, nan yon dènye refleksyon, papa li te vin remake se lajenès ki pral mennen sou nouvo rejim lan, li te deboukante lide pou Wodòlf rete Ayiti pito, anba kontwòl eksperyans li. E se gras ak relasyon kolonèl Dibison, epi Oktav Dibwa, papa li te vin jwenn pòt lib pou Wodòlf te antre nan Fakilte Medsin Pòtoprens lan. Jèn gason Wodòlf, pat estomake, ni bougonnen, vwa replike kont konsantman papa li. E san difikilte kase tèt, li te antre vrèman nan Fakilte Medsin nan, an 1973, nan laj ventan. Li te pase senk lane aprantisaj ap etidye engredyan anatomi yo, epi de lòt ane eksperyans nan entèna. Aprè li te fini boukle etid medsin li nan laj vennsetan, tousuit, medsen an te ekri tèz li, epi remèt papa li diplòm doktora a. Sa te jwenn bout li nan lane 1980. Nan lane suivan an, 1981, a ventuitan, san pran souf, medsen an te kouri ale enskri non li nan lekòl Dedwa, paske se rèv sa a ki t ap fè *lakilbit*[6] nan lespri li. Jènjan an te vle a nenpòt kèl pri, pou li vini yon vrè disip *Temis*[7]. Alèkile, li te ankouraje de lòt konpayon zanmi li yo, Dibwa ak Kanje, antre ansanm ak li nan Fakilte Dedwa a. E konsa kat lane aprè, nan lane 1985, ki fè Wodòlf trannde zan, ak de zanmi li yo, yo te sòti nan Fakilte Dedwa a kòm avoka.

6. Lakilbit : *Tonbe, leve.*

7. Temis : *Deyès lajistis.*

# Vizyon Wodòlf

Konsepsyon etidye Dwa a te okipe lespri vizyonè Wodòlf anpil, piske li te fini pa reyalize ant fanmi pa li ki gen gran mwayen, ak anpil lòt fanmi nan klas mas pèp la, gen yon gwo twou vid ki separe yo, menmjan istoryen Woje Dòsenvil te klase yo tankou de dwat kòtakòt ki pap janm kontre, e se sou do yo papa li plis mare fòtin li. Deja, nan epòk Wodòlf te nan klas segondè, papa li te toujou opoze pou li pa te janm desann lavil pou kont li. Danyèl pa te vle pitit li yo ale antre nan sòs melimelo pèp, sitou Wodòlf, paske jenòm sa te renmen wè e antre nan foul moun twòp. Wodòlf pap wè yon lobo, yon espektak, yon eskonbrit pou li pa ale chache konnen dekiprevyen. Siman, se paske li pa te abitye wè tablo tout koulè sa yo nan ekzistans vi li nan Montaynwa. Pi gran aspirasyon jèn gason an, se te etidye Dwa, jisteman pou li te kapab ede malere ki san vwa, san papye, e san avni. Aspè sa a te konn bay etidyan an chèdepoul nan vizyon li. Li te vle prezante yon pwojè delivrans pou mas pèp la, ki pral reprezante yon mouchwa ki pou souye dlo zye ekriven Woje Dòsenvil, nan tout desepsyon l sou reyalite Ayisyèn nan. E sètènman aprè etid li, medsen etidyan an te vini avoka lisansye. Donk, akousi, li prale fouye chache zo nan kalalou nan mitan mas pèp la, pou li kab jwenn toutbon vre, ki kote rasin mal peyi sa a chouke.

Nan sal klas Fakilte Dwa a, li pa te pran lontan pou li te remake nan mitan nouvo etidyan parèy li yo, li te kapab kòmanse jwenn rechèch li. Si nan Lamedsin lan te gen elèv ki pa te gen materyèl nesesè Fakilte a te rekòmande pou travay yo, nan Fakilte Dedwa a, katrevensenk pousan nan elèv yo te nan kopye, prete liv oubyen fè fotokopi chak jou. Wodòlf te vin pi byen konprann faz sa a pa rapò ak katafal iyorans li, ke li vin ap dekouvri. Gen anpil nan elèv yo ki ap rete tann sitou rekreyasyon, pou fè tchyèk ak lòt zanmi pou yon lamanjay. Epoutan, malgre gen separasyon klas, tout moun nan menm sak, e sou menm ban lekòl. Pitit grannèg ak zetwal yo ap fè chèlbè ak wòkitòki, senpman pou bay enpresyon. Konsa tou, genyen ki ap pran pòz enpòtan avèk kèk pwofesè ki ap fè kou pou yo, men zafè yo pa fin twò bon pase sa. San okenn jennman, ou jwenn gen kèk pwofesè *malandouran*[8] ki ap achte figi pitit grannèg yo tou. Mèt

8. Malandouran: *Malonèt.*

aloufa sa yo ap repran konbyen fwa fraz ke elèv pitit granneg yo pat fini byen tande, osinon mal konprann, avèk bèl eksplikasyon manchlong. Poutan, se pa menm ajisman an yo genyen anvè ti nèg anba lavil yo. Yon jou, gen yon maskarad pwofesè ki te mande yon elèv ki sanble zafè li pat twò bon :

- *Kòman ou te fè pou antre la a ? Di mwen ki kote ou pase pou rive jous la a nan Fakilte Dwa a ? Tann mwen, ou si ou gen papye... filo ?*

Tout klas la te oblije pran tonbe ri. Epi li te kontinye pou li di :

- *Men non, men se vre, se chak fraz pou mwen repran pou etidyan sa a. Genlè ou pa tande franse byen. Bon, antouka, se pa mwen ki fè sa, ale kote moun ki responsab yo, mwen, m fè ase pou peyi sa a. Ale pale ak Palè Nasyonal.*

Pandan plizyè fwa, Wodòlf te konn mande zanmi li yo, Salnav ak Wobè, ak kèk lòt ankò, pou yo ede li travay sou yon pwojè devlopman, pou wè kòman yo te kab rive retire peyi Dayiti nan ma labou soudevlopman li kole depi miluisankat la. Men mesye yo te toujou opoze ak tout tandans pou patisipe nan machin chanjman peyi sa a. Yo pran pretèks, yo pa nan politik, yo gen fanmi, yo menm site bay li yon pwovèb, asavwa : « *bèt ki gen ke, pa janbe dife* ». Kidonk, met men nan lapat pa pou yo ki medsen e avoka. Atitid *bonbonfle*[9] sa a, te bay Wodòlf lagratèl ak repiyans nan lespri li, e sa te rann li tris pou yon bon bout tan sou tout pakou lavi li. Li te vin wè e konprann mye, pouki rezon ekriven Woje Dòsenvil te vin fè meyakoulpa li 30 tan aprè, paske, sanble li te mal enspire nan lèt li te ekri pou « *Moun po klè yo* » kote li te pwofetize sou avni klas mwayèn lan te kapab miyò, si toutfwa yo te jwenn salè syè fwon travay yo. E li te fè konnen, menm si youn nan klas mwayèn nan ta blese oubyen tonbe nan pakou yo, se pa t ap anyen sa, avantou, yo se frè pou menm kòz. Olye pou yo ta rete anba men yon klas boujwazi ki tankou milèt ki ap konsonmen sèlman, men ki pa kab repwodwi. Atitid dwèt gwopous kondisip li yo te ba li degoutans. Se repons *sankoutcha*[10] sa yo ki te pouse li enpe rekile amitye li ak mesye manfouben yo, men toutfwa, li pat kite limenm dekouraje.

9. Bonbonfle : *Moun ki konplekse.*
10. Sankoutcha : *San sans.*

Li ta pe imajine okontrè, ki *woulawoup*[11] pou li ta fè sou li, pou li ta rive atenn rèv espesyal sa a.

Mwen menm Dominik Anbwaz, malgre separasyon nou sou divès fòm, deplis, mwen pa te nan Fakilte Dwa avèk mesye yo, men, mwen ak Wodòlf Destine, nou te toujou konn rankontre pou nou satouyèt lespri nou. E mwen te toujou remake nan konsepsyon chèchè a, yon detèminasyon ki ap ale vini nan lespri li, tankou yon ayewoplàn ki an detrès, men ki bezwen yon pis pou li ateri. Jèn etidyan avoka a te dèyè menm chache moun pou li eksperimante vizyon li gen nan tèt li, nan poze moun kesyon sou kondisyon vi yo, nan lide pou li wè pi byen, longè chèn mizè pèp sa mare. Vizyon doktè-avoka a se pou li ede peyi sa a sòti nan kondisyon marekaj li ap anfonse toudousman an. E deplis, li te vle pou gen yon ekilib andirans tankou dife chabon bwa gayak, ki tabli kòm baz, kote tout moun te kapab rive jwenn chalè solèy lavi antre anndan kò kay yo. Pou chèchè a, mouvman 1946 la rete sèlman yon mouvman sosyal, men li pa yon revolisyon, paske move konsepsyon politik rejim yo pa janm chanje vre, sinon, kèk pwen sosyal ki detenn. E pou kache lahont, se pa san rezon tout gouvènman klas mwayèn ki vin aprè yo, mil fwa pi twouble Woje Dòsenvil toujou. Donk, Wodòlf te vle leve defi sa a.

Pou medsen-avoka a te kab konsantre li pi byen, palasuit, li te oblije vin koupe prèske tout kontak li avèk Dibwa e Kanje, ki pa te aksepte mete linèt gwo loup nan zye yo, menmjan ak li, pou yo rive dekouvri mikwòb enfeksyon fòskote ki bade ak koripsyon ki ap depafini nasyon Ayisyèn lan. Jenòm lan te vle jwe yon wòl « *Bon papa* », kote li te aksepte sakrifye tout mwayen antouraj li te kab ba li, pou yon chanjman reyèl ke li twouve ki trè nesesè pou peyi li. Wodòlf pa te janmè dekouraje nan domèn sa a. Etidyan an pa te vle antre nan priyè konsolasyon Woje Dòsenvil la, men pito li te vle travay e pèse vwal mistè endiferans sa a, e pran responsabilite pou li pote kot pa li nan devlopman peyi li.

Si ekriven Woje Dòsenvil rive nan wout, li regrèt, se misyon pa li ki tèmine, limenm, li vle pran flanbo a e kontinye wout la pou lavi kab fleri pou tout moun. Si gen moun nan klas boujwazi a ki te vekse pou « *Lèt pou moun po klè* » a, limenm, li te vle ranmase diyite l, e mete ann aplikasyon tout rekòmandasyon lèt la mande.

11. Woulawoup : Yon sèk an plastik ou an bwa, se yon jwèt *ki ap vire tounen nan tay yon moun.*

# Rankont Wodòlf ak Sobnè

Twa mwa aprè Wodòlf te fin antre nan Fakilte Dwa a, nan ane 1981, li te rankontre yon jèn gason ki te rele Sobnè Janbatis. Sobnè, toujou ak pantouf li nan pye li, yon vye *kazak*[12] abityèl li sou li, te gen pwofesyon lave machin bò Fakilte a. Sobnè a avrèdi, pa te rive lwen nan koze lekòl, men analiz li te konn fè avèk zanmi kanmarad parèy li yo, sou peyi Dayiti, se te koze ki mande pran chèz.

Sobnè te gen de grenn zye tankou èg pou li detekte e konprann nan ki klas li plase. Vi pa li pa te kab janm boujonnen lespwa toutotan sitiyasyon pèpetyèl deplorab peyi sa a pa debleye, pou li kab jwenn dlo rivyè bon konsyans awoze tè lamizè mas pèp la. Li pa gen vwa pou li fè tande li, se vre, men gen de jou tou, sitou lè grangou a konn ap tòdye kòd trip li, Sobnè konn gwonde mizè li tankou loray seryezman, epi bouch li konn ap voye pawòl zèklè pimanbouk kont tout otorite malfezan yo. Mwen dwe di nou tou, Wodòlf te toujou konn bay frè Sobnè bon konsiderasyon kòm gason vanyan. Pafwa, li konn mennen li manje ansanm ak li sou menm tab, nan yon ba restoran ki rele « *Che Kami* » pou yo kase koze. E se nan nouvo relasyon sa a pitit Montaynwa a pral dekouvri yon bon mòso soufrans mas pèp sa konn ap andire.

Sobnè Jan Batis te rakonte chèchè a, tout kòmansman e pasaj lavi li. Kòt fanmi li, rèv li pou yon bon Ayiti, san li pa bliye nan koripsyon mesye Leta yo ap banbile a. Li konn pale tou de etadam distraksyon Leta kite pèp la ap nwaye, pou li kwape mizè li. An nou koute yon konvèsasyon etidyan Wodòlf Destine te genyen ak jèn gason Sobnè Jan Batis. Sobnè te di Wodòlf, yon jou :

- *Mèt Wodòlf, nan ti peyi sa a tout moun dèyè pouvwa, tout moun bezwen chèf. Lè ou se chèf, prèske tout pòt louvri pou ou. Lè ou fin antre, si ou vle, ou kab louvri pòt la pi laj. Oubyen fèmen li tou, jan ou vle.*

- *Kidonk Sobnè, ou pa panse sitiyasyon sa kab chanje ?*

- *Mèt la si oumenm ou wè klè, mwen menm, mwen poko wè kijan pèp sa a pral boujonnen lespwa. Gen wotè tinèg tankou mwen pap janm kab rive, sèlman, si mwen ta nan pouvwa a, yo ap aksepte mwen jisteman pou yo kab sèvi ak mwen.*

12. Kazak : *Yon rechany pakoti.*

- *Sobnè, ki yo sa a?*

- *Klas boujwazi a! Pa bliye mèt la, se ou ki mande mwen lapawòl wi, mwen pa ta vle ou fache non, paske ou se yon boujwa tou.*

- *Sobnè, ou pa bezwen pè, ou mèt pale. Se vre, mwen se pitit yon fanmi boujwaz, men mwen pa konsidere mwen tankou tip boujwa mwen wè la a. Si m se boujwa, mwen se yon boujwa revòlte, oubyen, yon neyo-boujwa patriyòt konsekan.*

- *Tann mwen mèt la, bon, si se vre, pouki ou pa poze kandidati ou pou depite, oswa senatè? Ou te kab ede peyi a pi byen wi, daprè mwen menm!*

- *Sa ou di la a fè sans, men, mwen pa gen lide sa a, ni antre nan gouvènman. Deplis, Sobnè, pa gen chanm Sena aktyèlman nan peyi a.*

- *Men mèt Wodòlf, di mwen pouki ou renmen pèp la konsa a?*

- *Ou twouve mwen renmen pèp la anpil?*

- *O wi! mwen kab pran ekzanp sou tèt mwen. Valè bèl jès ou konn fè avèk mwen, epi mwen pa fanmi ou. Ou konn fè mwen kado nenpòt biyè 20 dola, ki moun ki janm fè sa pou mwen? Ou konsidere mwen tankou moun. Ou fè mwen repran kouray pou mwen viv. Si ou ta vle poze kandidati ou pou nenpòt plas ou vle, premye moun ki pral vote pou ou, se mwen. E mwen t ap fè moun pou ou.*

- *Sobnè mèsibokou, men se pa entansyon mwen sa. Volonte pa mwen vrèman se pou mwen ede, men pa nan politik sa mwen wè la a. Mwen kab ede sosyalman, san mwen pa bezwen yon plas politik.*

* * *

Men pou Wodòlf te aksepte tout rakonta Sobnè yo pou vrè, sètènman li te toujou bezwen tande mwen sou istwa yo, anvan pou li sele yo byen ak bouchon verite. Gen kèk nan istwa yo mwen te konn apwouve, konsa genyen tou, mwen te konn jije ki manke. Oudimwens, mwen pa konnen. Men gen kèk tou, mwen konn pase bon eponj pou mwen efase yo nan lide chèchè a, paske bonjou yo pa laverite.

Paekzanp, nan kèk pwen mwen te apwouve, mwen di li se vre, pifò òkès Ayisyen yo te konn chante glwa gouvènman tou de ansyen rejim yo. E mesye otorite yo te konn sipòte prezans anpil gwo mizisyen peyi a, ki ap fè polemik mizik ak mo, toutlajounen avèk mas pèp yo, jisteman pou ba yo okipasyon, tankou yon kalman, pou yo kab rive bliye mizè yo. Kanaval mereng pou banbile pyafe lajwa yo. Pasyon pou chanpyona foutbòl kòm fanatik. Lotri Nasyonal kòm rèv chatokat dòmi pòv, leve rich, ou bòlèt kòm rivyè dlo ki pi klè e abòdab pou tout kouch, se te gwo zam pou gouvènman an te lèse pase, pou adousi nè pèp la, e fèmen zye yo sou kesyon reyèl yo ta dwe poze. E dènye kout chapo a, se te zafè kò milisyen ke prezidan ansyen Rejim 57 la te fè fòme sou non: VSN (*volontè sekirite Nasyonal*) ki te oblije pifò nan abitan kiltivatè andeyò nou yo kite mòn ak vale tè jaden yo, pou desann lavil nan Pòtoprens, vini pou sèvi Chèfsiprèm lan, nan defann gouvènman an kòm tonton makout, ou espyon rejim yo.

Pakont, mwen te rejte koze prezidan Estime te fè bati yon fò nan ane 46–47, sou tèt vil Beladè pou te kraze peyi Sendomeng, piske mwen pat janm jwenn prèv sa a, malgre anpil moun pa demanti sa. Sepandan, mwen te fè li konnen tou, ke mwen pa konnen si se Papadòk espesyalman ki te pouse a fè ekzile ansyen prezidan Danyèl Fiyole. Antouka, Wodòlf te toujou louvri pòt kè li bay Sobnè, depoze tout sa li te vle rakonte li, pouvike sa konsène mas pèp la.

Men nan gran sipriz byenfetè a, yon maten, aprè twa mwa li te fini fè Sobnè kado 100 dola, paske misye a te mande li lajan an pou li te ale regle yon kòz nan peyi li. Epoutan kèk jou aprè, Etidyan avoka a te vini aprann mwen, ke zanmi Sobnè te mouri nan nofraj, nan yon vwayaj nan yon ti kannòt bwafouye pou Miyami.

Si jodi a mwen menm Dominik Ambwaz, mwen ap rakonte nou istwa rankont mwen ak medsen e etidyan Dwa a, patriyòt Wodòlf Destine, se paske mwen menm tou, mwen trè konsène nan tout reyalite mas klas defavorize a ki pa janm jwenn yon alemye pou timoun ki ap grandi pou demen yo.

# Adelina Masiyon nan Chanbelan

Si lekti sou peyi Dayiti reprezante yon tablo ak imaj kofre, ki montre diferans ant tout kouch klas ki ap viv nan peyi a, pou etidyan Wodòlf ki leve jwenn paran li kapab pwokire li prèske tout sa li gen bezwen, sa pa di ke, yo pa wè ke lavi a pa konpoze de plèn ak montay kalvè. E se sa ki detanzantan ki te konn pouse jèn chèchè a, non pa kontrekare mwayen pwòp fanmi li, ki fòsouvan enpoze li pran kontak ak moun pòv, men pito twouve yon mwayen pou li wè kijan li te kab sòti nan kwoki li, e rive menm bliye tèt li si sa mande, pou li antre nan anvlòp moun ki nan nesesite yo, jisteman pou li kapab ede yo. Plan enkwayab ki te nan tèt jèn etidyan an Dwa a, se pou li te ale abite pami moun ki pa janm goute siwo lavi a, pou li te kapab fè pwòp eksperyans pèsonèl li. Pwobableman pou sèten zanmi Wodòlf, genlè li pat nan bon diplòm li. Oudimwens chalè lanmou li a, ap fè gran savwa li derezone.

Si nan kapital Pòtoprens sitiyasyon vi an se toujou pwennfèpa, nan bouk elwaye andeyò yo menm, sitiyasyon lavi a kat fwa pi rèd. Tankou Sobnè te di Wodòlf: Yo pran pikwa a nan men abitan an, yo chanje li pou yon bwa fizi osèvis gouvènman an. E yo ba yo kenbe li kòm zam, milisyen, non pa pou defann peyi a kont malfezans etranje, men pou yo defann rejim nan, kont pwòp frè abitan parèy yo. Premyèman, pou yo fè yo pè fè soulèvman kont sistèm lan. Dezyèmman, pou fè yo fè silans lè grangou a fè lang yo twòp pou bouch yo. Alèkile, depi tinèg wè li chèf, li pa gen manman, ni papa, ni fanmi, alevwa zanmi. E tout frè ki parèt yon ti jan enkoni ou enposib pou yo, dwe trete kòm *kamoken*[13].

Nan tablo blokaj lavi a ki parèt tankou figi frize, mwen t ap gade ka yon demwazèl kenz lane, ki rele Adelina Masiyon, yon figi reyalite Ayisyèn nan, ki sòti Chanbelan, komin awondisman Jeremi, nan depatman Lagrandans, pi presizeman nan yon lokalite yo batize: Mowon. Adelina se pitit yon kiltivatè ki rele Jewoboam Erelòm Masiyon, ak yon nègès ki pote non Amelya Neyantis. Yo te gen sis pitit ansanm, kat fi ak de gason.

13. Kamoken: *Enmi jire ansyen rejim Divalye a.*

Masiyon pa te janm fè lonè bag, ni antre legliz ak manzè Amelya, yon malèrèz ki depi nan jenès li t ap bourike chache lavi, men ki poko prèt pou ta jwenn li. Amelya pa te konn li, ni ekri, men li trè vanyan. Sò Yaya, ti non jwèt li, kapab kalkile nenpòt sòm lajan epi renmèt ou monnen si se nesesè. Amelya pa te moun Chanbelan, men pito moun Benè, nan depatman sidès peyi Dayiti, nan seksyon kominal Zoranje.

Nan lane 1965, jèn nègès Amelya, venntwazan, bote kreyòl, koulè lokal dyòl loulouz la te tonbe nan nas yon ansyen jandam ki pote non Jilyen Atanas. Non jwèt li se Tijil, se yon jeremyen, men, se yon atoufè san bòn.

Nan koute pawòl bèl pwomès Tijil, li te rive pran tèt sò Amelya Neyantis, ki se moun Benè, pou li ba li yon *sokabrit*[14] anvi, e fè li kite kay fanmi li pou li antre Jeremi, nan lentansyon pou yo te marye e viv kòmsadwa. Epoutan, Jilyen Atanas nan konvwatiz chanèl jenès li, te bezwen sèlman soupoudre sò Amelya nan farin twonpri li, pou fri li nan chodyè plèzi lakontantman li. Nan yon abi konfyans, li te rive vrèman byen galope chwal jenès kòmè a kont li, kote Yaya te remèt Tijil tout zantray kò li ak nanm li. Aprè twa mwa vire won san rezilta onèt, Yaya te lage pou kont li nan Jeremi. Se konsa yon maten, tankou lafimen, Amelya Neyantis pa te wè ki kote Jilyen te fonn kò li. Se nan mande enfòmasyon, kòmè a te vin aprann, li se sèzyèm fanm ki pran nan menm koutba nan men Tijil, ki se yon mètdam sanginè fini nan Jeremi.

Lawontje te si tèlman pran Amelya, li pa te deside retounen britsoukou Benè menm moman an, poutank li te santi li demanbre. Pou bliye separasyon sa a, Amelya te prefere toujou rete nan Jeremi, omwen pou li te kab fè ti komès, epi refè vi li. Li te oblije ale fè ladesant lakay yon bon pwochen, yon vwazin ki te gentan apresye li pou bòn konduit karaktè li.

Aprè de twa esè nan fè ti komès anbilan ale-vini, Amelya te vin fikse kò li definitivman nan fè komès chabon. Espesyalman li te konn ale achte chabon nan zòn Pestèl, angwo, pou li vin revann yo lapoula nan Jeremi. Pestèl se yon lòt komin nan Depatman Lagrandans lan, ki nan blòk Bomon. Se nan fen ane 1965 lan, Amelya pral premye rankontre ak misye Jewoboam Erelòm Masiyon, ki se yon danti Chanbelan. Òdinèman Amelya ale Pestèl chak lendi maten, pou li retounen Jeremi chak mèkredi nan lanjelis.

14. Sokabrit : *Ranmase de pye frape atè.*

An 1965, Jewoboam Masiyon, jèn gason byen pòtan, te gen vennsenkan. Li te jwenn nesans li nan Chanbelan, nan ane 1940. Li se sekretè prive majistra kominal Chanbelan an, ansyen zanmi li, Orelyen Chal, ki gen tinon jwèt li : « *Demagoji* ». Pa gen anyen majistra a ap di pou li pa foure mo demagoji ladann. Lè ou mande li, poukisa ou toujou anplwaye mo sa a, repons li se : « Paske mwen pa janm nan demagoji ak pèsòn moun. » Palasiut, anvèti amitye yo, Jewoboam Masiyon te vin nonmen Demagoji kòm parenn adoptif youn nan pitit gason li ki pote non Adyeyis Masiyon, men pifò moun konnen li sou non Tifrè. Men anverite, tigason an pat janm prezante nan okenn legliz.

Masiyon ak Orelyen Chal te rekonèt depi lè yo te fèk kòmanse mete pantalon long. Masiyon te konn al bat kòk nan gagè lakay fanmi Orelyen nan Jeremi. Kòm Demagoji te gen plis mwayen pase li, e li te rive pi lwen nan edikasyon, li te vin majistra vil la. Masiyon nan pita, te vin responsab pou li yon pòsyon tè ki te reprezante 46 kawo : 12 nan zòn Koray, 27 nan Pestèl e 7 nan Tozya. Sekretè Masiyon te responsab pou bay moun travay *demwatye*[15] sou tè sa yo pou patwon li Demagoji. Patikilyèman, Jewoboam te toujou konn vwayaje ak majistra vil Chanbelan an, lè grandon an ap mache vizite lokalite yo, e fè rekouvreman sou koze danre li yo. E, nesesèman sekretè a te konn rete gen de fwa nan zòn sa yo pandan yon semèn pou li byen rann kont travay li, anvan li retounen lakay li Chanbelan. Kidonk, tout frè sejou depans yo sou kont Meri a. Men pou tout sèvis sa yo, Masiyon pa t ap touche kòm yon anplwaye Meri vil Chanbelan. Li t ap viv ak ti miyèt ki t ap sòti tonbe anba tab Demagoji, ki pat menm reprezante 10 dola pa mwa. Majistra a te bouke eksplwate sekretè a pou ryen, zafè Masiyon pat bon.

Se konsa nan mwa janvye 1966, yon maten, pandan Masiyon te nan blòk Pestèl, li te vin rankontre ak manzè Amelya Neyantis, ki t ap plenyen sò li, akòz yon piyajè, eskaladè ki te vle toufe li anba gagann. Move lawon an te fini vann li yon pòsyon chabon, men pi fò chabon ki te anba sak yo, te kraze fè zenglen. Amelya te mande atoufè a pou li remèt li lajan li, men mèt chabon an te kategorikman refize, e menm sòti pou te souflete kòmè a. Kòm li potko deplase ak machandiz la, Masiyon ki te nan blòk la, malgre li pat rekonèt sò Amelya, men li te kouri sèvi kòmè a boukliye. E aprè, pote koze a devan majistra Demagoji, ki asontou, te remèt zafè a devan kòmandan Bomon an,

15. Demwatye : *Moun k ap travay yon tè pou mwatye rekòt.*

ki te vin pèmèt Amelya rejwenn lajan li ak tout enterè. E pou te rekonpanse bèl aksyon nòb sa a, nègès Amelya te jije bon pou li chaje batri plezi-lajwa kè Masiyon, menm pa yon ti koneksyon doubout. E vrèman, dèyè yon pye metsiyen, vè zòn sizè nan aswè, nan menm jou a, de moun yo te bay randevou, e yo te rankontre.

Rankont sa a te fèt pou lavi, piske Amelya te vini ansent, premye pititfi li Adelina, pou Masiyon. Sèt mwa aprè, nan dat 7 daou 1966, se Amelya, 23 zan, ki pral vini madanm onèt konpè Masiyon ki te gen 25 lane. Li kole tèt li avèk nonm li, Masiyon, e nevan aprè, yo te vini gen ansanm, sis timoun. Jewoboam te resi vin anplwaye nan Meri a jous nan ane 1976.

Depi 1966 pou rive 1978, egal twa manda youn dèyè lòt, ki totalize douz lane nan tèt Meri a kòm majistra, Demagoji t ap byen-mennen. Sepandan, li te vini pèdi plas li kòm mè prensipal, akòz yon pran-san-mande li te vin fè sou yon jèn demwazèl disèt an, ki bay aparans *kòlmòzò* ke lamizè dezabiye, men ki te ap chache travay nan Lakomin Chanbelan an. Demagoji te ba li yon randevou pou li te vini gade travay la, aprè bèl pwomès, e se konsa li te tou mete men e fè Kadejak sou demwazèl la. Sa te vini dezonore anndan Meri a. Pòtvwa pèp vil la te fè bri ak koze a. Yo te pote plent bay otorite ki pi wo yo, e responsab yo te pran desizyon revoke Demagoji kòm majistra Chanbelan. Yo te ranplase li pa dezyèm majistra annaprè a, misye Liben Previlis.

Tankou pwovèb la di : « *Chanje mèt, chanje metye* ». Daprè revokasyon patwon li ki pase douzan kòm mè prensipal, e Masiyon ki te gen senpman dezan kòm anplwaye, tou de te degèpi ansanm, alèkile, Masiyon pa te gen a touche ankò. Nouvo ekip la, pou byen vanje, te derefize ni li, ni Demagoji mete pye yo devan Lakomin nan. Paske, gen bri ki te kouri di, se Jewoboam Masiyon kòm sekretè, ki te kanpe devan pòt Meri a ap siveye pou operasyon Kadejak la te kab fèt. Men jiskela, yo pa te janm kab bay prèv.

* * *

Kat lane aprè revokasyon de mesye yo, 1982, sitiyasyon an te vini trè di pou Masiyon, ki gen lontan te divòse ak koze ale travay latè akòz nouvo dyòb li te genyen nan Meri a. Tout tchèk li te refè bò kote swadizan konpè li, Demagoji, te rete initil. Okontrè yon maten sanzatann, gran-don Demagoji te vini pwopoze Masiyon yon zafè sou premye pititfi li

Adelina, ki te gen sèlman sèz lane. Epòk sa a, Adelina ta pral desann ekzamen sètifika. Demagoji te pwopoze konpè li Jewoboam, si pou li ede li, fòk li ta anmourèzman fè zafè ak pititfi li, Adelina Masiyon. Konsa, li bezwen yon demwazèl defanmi pou li marye. Kidonk, fòk fi sa a ta dabò serye, onèt, e sitou tifi pou li ta rive klase kòm madanm li. Li pa bezwen avantou fanm gran jipon talatàn ki pou vin mete men nan kòlèt li. Demagoji te byen pwomèt kòm rekonpans, se fi sa a ki prale jere tout byen li posede aprè douz lane li pase kòm majistra a.

Li te fè Masiyon konnen anplis, medam deyò yo pa sensè pou li, se yon bann kwelekwekwe maskarad ipokrit yo ye, daprè kachkach liben li te konn jwe ak yo sou mari yo. Se pou sa, se yon demwazèl chelèn, tankou Adelina ki poko nan lavi gason, li gen bezwen. E san di petèt, se sèl nègès sa a li wè ki ta kapab mete van nan vwal kannòt li.

Masiyon pa te menm rete fini tande rès diskou tafyatè malveyan *sanvègòy*[16] la, li te gentan vire do li ak dlo nan zye ki sòti nan sezisman li. Li te rapòte nouvèl la bay madanm li Amelya, ki limenm tou, te trè etone pou tande vye koze radòt sa. Amelya te rive endispoze britsoukou. Se avèk bon fèy pwapyant, te vèvenn, epi alkali yo te pase nan twou nen li, ki te fè li retounen nan nòmal li. Tout moun ki te tande deklarasyon dwategòch Demagoji a, te gen kè plen. Karako santiman ògèy yo te dechire. Konsa, anpil moun ki te endiye yo di: Pou jan de moun sa yo te byen, Demagoji ak Masiyon, ansyen mè a pa te demerite revokasyon li nan tèt Lakomin nan sèlman, yo te dwe menm pase li yon tou prizon nan katye bigay bade ak marengwen, pou li te kab peye tout sa li fè.

* * *

Adelina se yon bèl demwazèl byenelve. Li gen yon bèl koulè nwa marabou, jansiv vyolèt, chenèt dan blan byen aliyen sou fòm nòmal. Yon dividal chive krepi long, e byen founi, san bezwen pèmanant. Sousi li byen fèt, yo prèske rankontre tankou fòm lakansyèl byen won. Tout fòm kò Adelina byen fèt, e byen detaye, e li gen bèl wotè. Li gen yon cham souri ki toujou konpaye ak de bèl twoubote. Tout moun ap di se yon don Bondye fè li kado poutank li bèl. Jès ki louvri baryè atansyon tout moun, se lè Adelina ap ri, pou wè yon bèl ti chenèt ki byen separe danti li yo ki vin egal ego, e byen aliye. Anfen, pa te gen yon moun ki ap pase nan blòk la, epi ki wè Adelina, pou yo pa ta

16. Sanvègòy: *Moun ki san nen, san diyite, epi ki kab fè tout vye bagay.*

renmen rete *revolisyonnen*[17] rega yo pou admire li. Gen yon jenòm ki te di yon fwa: Moun ki pral jwenn men demwazèl sa a, mèt tou di li sòti nan gwolo Lotri Nasyonal, poutank l ap rejwi ak kontantman pou bon fason demwazèl la.

Akòz mank vizyon e mwayen paran li, Adelina te ale lekòl jous nan laj dizan, nan lane 1976, ane papa li te vin jwenn djòb sekretè nan Meri a. Men byennavan yo te konn mennen li ale pran leson patikilye nan men yon mèt. Sepandan, dezan aprè revokasyon Jewoboam, sitiyasyon fanmi an jou an jou, te retounen pi mangonmen, paske pat gen lajan ki t ap antre nan kay la ankò. Yo te oblije fè twa dènye timoun yo chita, san ale lekòl, pou yo te kab pouse lòt twa devan yo. Bagay sa a te konn ap manje kè Adelina ki, malgre devwa ak leson li te konn genyen pou li fè, li te toujou pran twa lòt dènye yo pou travay avèk yo. Men, toujou avèk dlo nan zye.

Pou nouriti, espesyalman Adelina te konn ale lekòl ak moso kasav, konparèt ak zaboka nan bout sak li pou li kab manje pandan rekreyasyon, epi rete konsa pou tout jounen an. Lè lekòl li lage, li te konn pase nan chan jaden, ak nan rak bwa pou li retounen lakay li. San di petèt, se toujou nan lanjelis li te konn rantre lakay li. Se lè li rive, manman li Yaya, te konn gade wè kisa li va jwenn pou li mete sou dife.

Nan ti klète lanp tètgridap, osinon nan lanjelis lalin klè, se bon moman pou Adelina te etidye. Kidonk, anvan pou li te rive nan klas mwayen de sa a, li te vini anemi, afòs li te konn pase nuit blanch pafwa ak yon bwapen limen ap etidye pakè. Toujouzètil kòm satisfaksyon, se manzè Adelina ki toujou premye depi klas preparatwa, jouk li rive nan klas mwayen de. Si pa malè li ta glise desann nan dezyèm plas, zye Adelina te konn koule larivyè tankou lè dlo bwatchèn konn pase men nan kou Pòtoprens pou li anglouti li.

Ansyen majistra malfektè Demagoji, zanmi e konpè Jewoboam Erelòm Masiyon, pa te deside fè pwopozisyon malveyans li an sèlman ak konpè li, piske, lè li te wè premye demach li a pa te mache, li te deside anplwaye yon lòt metòd ki pi louch pou li wè si li te kab desann moun yo alagraba, e detounen tèt yo. E sou kote, eseye wè si li ta rive konvwate e kidnape koudèy Adelina.

Kòm toujou grandon zòn lan, epi ansyen majistra vil la, li te fè retire lan men Masiyon, tè jaden, ak tèt bèt li te ap gade pou yon zanmi

17. Revolisyonnen: *Fè laviwonndede; tounen an won. Tankou latè ki ap fè laviwonndede solèy.*

li ki rele Jisten Maselis, ki ap viv Ozetazini, nan vil Nouyòk. Konsa, Masiyon ki deja razè, te kab vini pi nan nesesite pou li renmèt li ti demwazèl Adelina pou fanm. Sa ki rete pou Demagoji fè dappiyan sou premye pititfi Masiyon an, pa anyen. Lè Masiyon te fini aprann koutlang ak move entansyon vakabon an, li te mande pou li mouri. Sa te lakòz li te ale achte yon kòd nèf pou li te pann tèt li. Jewoboam te ale diskite sa ak manzè Amelya Neyantis, men toutfwa, kòmè a te opoze kategorikman ak lide pann tèt la. Amelya te di Masiyon :

*W ap koute moun fè w fè tenten*
*Se mwen ak timoun yo w genyen*
*Valè pwoblèm m pran nan lavi*
*Tout zo nan kò m depafini.*
*Kisa m pral fè ak timoun yo*
*Si w al pann tèt ou pou yon mo ?*
*Ou pral lage m ak de ran dan m*
*Yonyon cheri, apa n ansanm*
*Kite mechan an batlakanpay*
*Yon jou pou l pran nan akòchay.*
*Gade konpè, repran tèt ou*
*Konn aprè dans, fòk tanbou lou*
*Mwen m pap pote chay sa a pou kò m*
*Pa janm apiye sou lèzòm*
*Pa menm papa w ou sot nan ren l*
*Si l ap ranse, se lage men l.*
*Leve kanpe ! Brave danje !*
*Lit la mèt long, fòk nou rive.*

Masiyon te reponn Amelya :

*Wi Amelya, mwen byen konprann*
*Sa w resanti, sa ki fè w mal*
*Men fòk ou wè, m pa janm nan bann*
*Poukisa non m nan bagay sal ?*
*Pouki se mwen l vle avili ?*
*Pouki se mwen l vle toupizi ?*
*M pa janm vann bèt moun ban m gade*
*Ni jaden moun ban m kiltive.*
*Yaya cheri, sa al twò lwen*

*Se pa rekonpans sa a n bezwen*
*Non! Se pa sa frè w merite*
*Men tou, m konnen gen yon Bondye.*

Amelya pran kòd la nan men Masiyon, epi li voye li nan yon kwen. Li pran yon te cho li te fè pou mari li, li lonje li ba li, epi li di li :

*Men te a, bwè l, epi kouche*
*Pa joure, ni fè movesan.*
*Byen repoze w, sispann pale*
*Pou dòmi kab pran w, toudousman.*

Masiyon ap fè wondonmon, li pat vle bwè li, li di Amelya :

*Kòmè Yaya, tèt mwen chaje*
*E m pa santi m kab al bwè te*
*Pou mwen reprann mwen toudousman*
*Mwen pap pale fè movesan.*
*Yon kafe anmè, ta pi bon*
*Avèk rakèt, oubyen lalwa*
*Al nan raje, chache ti bwa*
*Fè yon labouyi lanmidon*
*Paske m santi m pral gen dyare*
*M pa konn kisa ki kab rive.*

# Pwojè pou Adelina Masiyon

Yon jedi aprèmidi, nan vil Chanbelan, tou pre vil Jeremi, anba yon pye kenèp nan lakou lakay li, ak yon liv syans natirèl nan men li, demwazèl Adelina Masiyon t ap etidye pou li ale pase ekzamen sètifika. A laj sèzan, li t ap reve kijan pou li t a rive ede fanmi li yo ki gen zye lavni fikse sou li. Se Adelina ki reprezante tèt lesperans tout kòt fanmi an. Avèk manman li Amelya, Adelina te aprann fè manje, lave, pase epi pran swen kay byen. Demwazèl la te vle monte ale gade solèy lavni ki ap klere pou tout moun ki kwè nan lespwa pou sila yo ki ap travay pou chanje kondisyon lavi yo.

Pou epaye pititfi li anba tout kochma ki te kab dewoute li sou chimen lavni, Jewoboam pat janm kite premyene pititfi li Adelina konnen tout afwon li t ap pran nan men ansyen zanmi li Demagoji. Sepandan, gen yon tant Adelina, ki se nennenn li tou, manzè Andreya Masiyon, ti sè papa li, ki abite Pòtoprens, ki toujou anbachal, ap kase ti moso koze bay Adelina sou move pasdlo fanmi an ap travèse. Tant Andreya te toujou ba li bon konsèy, kòman pou li konpòte li, pou li kontinye etid li, konsa yon jou li va jwenn yon travay pou leve figi fanmi li. Kòm pwomès rekonpans, tant-nennenn Andreya te toujou fè li konnen, depi li reyisi nan ekzamen sètifika a, li ap fè li monte Pòtoprens vini jwenn li, pou li kapab kontinye klas segondè li. Parapò ak kontantman li, pwomès sa a te byen jèmen nan jaden flè lespwa demwazèl la.

Avèk ti dekwa yo genyen, Adelina nan laj sèzan, te prepare malgretou pou li te ale pase ekzamen sètifika li san grate tèt. Sa te pase nan mwa jen, 1982. Osito jou rezilta a te fin bay, pititfi yo reyisi, fanmi Masiyon te prete lajan pou fè touye yon bèf, fè gwo babako manje. Sètènman yo te envite anpil notab katye a, ak tout lòt zanmi nan blòk lakay yo pou vini dekòpye vantdeboutonnen. Yo te ap bay manje tankou yo te nan yon dans seremoni lwa. Tandiske Adelina sou kote pa li, pa te dakò ak tout ribanbèl gaspiyay initil sa yo, asavwa: kuit manje, envite moun pou vini fè espektak, elatriye. Men, manman li Amelya, aprè li te fin fè san sòti nan wòch pou peye lonè premye pititfi li, ki pase klas primè, epi ki pral antre nan klas segondè, te fè yon bon rekritman pami zanmi li konnen ki espesyal pou li, pou yo te vini asiste li. Sou bouch tout moun te gen souri. Moun kriye, moun

djaye poutank yo te kontan. Kleren, tafya, dans, brase ren fè mikalaw. Epi latou, lwa espri rasyal yo te monte nan tèt Amelya Neyantis. Kòmè a te pran pwofetize sou avni pititfi li : « Adelina kòm prensès ki gen pou kouwonnen tout kote li pase ». Nan yon jevewon, Amelya Neyantis pase men li pran *alfò* li, aprèsa, li te tonbe fè piwèt ak kò li pou li salouwe lakou a :

*Ay tonnè ! baryè a louvri.*
*Miray la kraze sou Jeriko*
*Adelina rès pou lavi*

*Lavi pa gen dwa janm ba w do.*
*Tinana, pitit Wozantò*[18]
*Ou janbe karannsis pasdlo*
*Ou janbe baryè lanmò.*
*Lavi pa gen dwa janm ba w do*
*Si gen pou youn, fòk gen pou de*

*Adelina nan kat fasad*
*Ouvè zòrèy nou pou n tande*
*Chwal mwen pap pran nan maskarad*
*Anba lanmè, tankou sou dlo*
*M ap salouwe w Ayibobo*
*Lavi pa gen dwa janm ba w do*
*Lavi pa gen dwa janm ba w do.*

Anpil moun ki te la pran jete dlo, men gen yon gwoup moun ki te di : Se pa konsa yo konnen lwa mistè konn djaye nan tèt moun. Se avèk anpil difikilte pou Wodòlf te eksplike mwen kòman Masiyon te mande Adelina pou li janbe yon boukan dife ki t ap limen ak yon fè wouj nan mitan li. Adelina pa te vle, men sou presyon fanmi an, li te rive janbe li andeyò volonte li. Aprèsa, demwazèl la te kouri antre nan yon ti chanm ki gen nan kay la, pou li te al kriye iyorans moun yo. Manman li Amelya te oblije vini mande li :

- *Kisa ou genyen ou ap kriye a, Nana ! se pou byen ou papa ou ap travay.*

Adelina t ap chanje rad sou li, ak yon balerina nan pye l, te reponn manman li :

18. Wozantò : *Yon lwa, mistè osinon espri pwotektè.*

- *Nou pa menm gen lajan pou nou voye timoun yo lekòl, nou jwenn nan pran ponya, pou nou ap gaspiye. Bon, dat nou nan lwa, nou ap sèvi, nou achte, nou prete, nou asosye, epi mwen pa janm wè yo fè anyen pou nou. Yo toujou reponn pa yon silans manchlong. Se pa kriye pou mwen ta kriye, men mwen ap mande mwen, èske nou konprann sa nou ap fè la a. Nou gen pwojè pou mwen monte lavil ale jwenn nennenn mwen, tant Andreya, se vann nou vann pi fò danre nou yo pou piyay. Olye pou nou sere lajan an pou demen, men se gaspiye nou ap gaspiye li nan fè fèt. Mwen, mwen pa lwen pou mwen ale fè m konvèti nan pwotestan.*

Amelya bondi yon sèl va sou Adelina pou mande li :

- *Sa ki pase w ? Kisa ou fwenk di mwen la a, ou pral konvèti ? Ki krim ou te komèt ? Kisa ki sou kè ou pou al repanti a ? Gade Adelina, pinga ou fè bonèt tèt mwen vire lanvè tande. Bwè mo sa sèk ban mwen. Epi, pa janm fè derespektan ou avèk mwen. Mwen ak papa ou, nou tout renmen ou, ou pap antre nan pwotestan pyès ! Dayè papa ou gen lwa bò kot fanmi li ki deja reklame ou !... Yo ap tann ou fin gran, pou vini sèvi yo. Pa bliye, se fòs zansèt nou yo ki ban nou peyi sa a.*

- *Lwa sa a pa gen anyen pou li fè, fòk li ta mete linèt loup nan zye li pou li ta rive wè mwen.*

Pou Adelina pat rete pale twòp ak manman l, li te fè yon fòlòp nan pòt pa dèyè kay la, epi li ale chita anba yon pye sapoti nan lakou a, avèk yon zoranj nan men li, li t ap kale li pou li manje. Pandan tan sa a, fèt la t ap kontinye deboulonnen devan sou teras la. Moun ap manje, bwè, pran plezi nan non Adelina.

# Adelina nan Pòtoprens

Vrèman, aprè rezilta ezamen sètifika a, depi nan mwa septanm 1982, tant-nennenn Andreya Masiyon te monte ak nyès li Adelina lakay li Pòtoprens, 72 bis avni Maglwa Anbwaz. Jisteman, se yon de pyès kay ki kouvri ak fèy tòl pa dèyè, men ki te ap twonpe moun ak yon bout dal beton yo te koule devan pou bay bèl aparans. Si yon moun pa pase pa dèyè, pwobableman li pap konnen si kay la kouvri an tòl.

Tant-nennenn Andreya pa te gen pwòp mari konfòm pa li, ki te rele li chèmètrès, sètadi, ki t ap viv nan kay avèk li dòmi-leve. Li te toutfwa fè yon plasaj avèk yon misye marye ki pote non Jera Osten. Jera te konn vini nan kay la sèlman lè li bezwen sèvis kabann Andreya, epi pafwa tou, vini pran yon detant lè li te bezwen yon repo. Kòm metye, Jera te yon salazye, sètadi, moun ki ap travay bwa kajou, ou mawogani, pou fè atik tankou bòl, tòti elatriye, pou vann ak touris. Jera Osten se yon fanatik fou pou ekip Ajantin, li te santi li rejwi an 1982 davwa Brezil te pèdi koupdimonn foutbòl la devan Itali 3–2. Kòm bon azaryen, anpil fwa li konn parye lajan sou ekip favori li, Ajantin. Donk, nan de ti pyès kay li te lwe pou kòmè Andreya a, se la tout seyans anmorèz yo te konn repete.

Adelina ki te vini nan kay la, premye remak li te fè, li te konn santi li jennen, paske prezans li anpil fwa konn twouble mannèv sinema anmorèz piblik mesyedam yo. Kòm solisyon, trè souvan, demwazèl Adelina te konn ale pran lè nan fè ti flann sou Channmas la, jisteman pou nawè li pa te temwaye repetisyon parad anmorèz de aktè yo.

Tant-nennenn Andreya natirèlman pat jennen avèk ti nyès-fiyèl li Adelina, pou li te kòmanse inisye li nan nouvo konpòtman li dwe adopte nan vil Pòtoprens lan. Men Adelina potko kab rive dijere tou sityasyon kapital la byen. Demwazèl la te twouve mès moun Pòtoprens yo twò delabre pou li, epi san jèn.

Anfèt, Andreya pa t ap travay okenn kote pou li te gen atouche, men li te yon brasè. Kòm degaje, li te konn plase bay anplwayè nan biwo Leta yo, machandiz ke li achte kredi nan men machann madansara yo. Li te pran yo dabò sou kredi a yon ti pri nan men lòt gwo machann yo, pou li ale revann yo a yon lòt pri ki pi gwo, e peye an plen chak mwa. Nesesèman pou Andreya, benefis li jwenn nan men Jera se jis pou peye anfèmay kay la pou li, men koze manje chak jou

a, se Andreya ki te pou debouye li. Sa pa di tou, Jera pat konn lage yon kraze nan men li, men se pa tout tan. Nan opinyon sa a, se Jera ki mèt kay la, amwenske li ta jwenn yon lòt moun.

Sa pa te pran lontan pou menm Jera Osten sa a, swadizan nonm Andreya, jenòm lan te tonbe pran deklare bay nouvo veni an, tout lanmou ki kòmanse pran nesans nan kè li, e ki ap debòde pou li. Konsa, Jera te rive menm pwomèt Adelina, si li aksepte cham li, li pa lwen pèsonèlman pou lwe yon lòt kay pou li, e mete li alèz kou blèz. Sepandan, pou respè demwazèl la, li pat janm oze reponn li ni an byen ni an mal. Li te krenn di tant li sa tou, jis pou sa pat vin koze eskandal, e li pat vle vin lotè separasyon de moun yo. Epi li pat wè tou, limenm ki te pral retounen Chanbelan nan menm premye sitiyasyon mizerab yo ankò.

* * *

Yon jou, Andreya te sòti, Jera eksprèseman te fè yon pase nan kay la pou li te kab pwofite antre nan koze ak Adelina, epi wè si li ta jwenn baryè lib, paske kè misye a ap debòde ak anvi. Li te konnen byen Andreya pa te la, men li te vini tou deside pou li te jwenn yon okazyon anmorèz.

Bare dèyè yon lantouray ki klotire tout arebò kay la, ak yon kivèt dlo, Adelina t ap benyen an kilòt. Kan li te vin wè Jera antre anndan an, an tout vitès demwazèl la te kouri vlope kò li ak yon sèvyèt. Li ekskize Jera pou li te kapab antre dèyè yon rido, pou li te ale chanje li. Men ou te kab respire dèyè rido a tout frechè kò Adelina nan yon anvi ki deja t ap tizonnen tout sans Jera. Latou, gen yon latranblad ki te pran aswafe a depi nan pye, pou monte nan tèt li, pase nan tout venn kò li pou retounen desann anbativant li ki t ap tann yon desizyon favorab pou li komèt yon aksyon. Jera te santi li ta fè lèd, e sezi bèl opòtinite sa a, kòmsi li ta vle anvayi li sou demwazèl la tankou lè malfini ap pran poul. Men pa krent pou non li, misye a t ap batay ak yon lide ki t ap di li non.

Pou Adelina te abiye li, jantiman li te retire sèvyèt la, epi chanje kilòt la sou li ki te mouye pa yon lòt ki pwòp, e anfen abiye li kòrèkteman. Pou te kontanple tout nidite fòm kò deyès la, atravè rido a, zye admiratè chanèl la pat sòti sou zidòl la. Lè Adelina te fini abiye li, kòm dabitid, li te vini pou li sòti deyò nan lari, men Jera nan yon elan, te gentan bare e sezi men Adelina pou li di li :

- *Bon ou ou wè mwen la, epi ou ap pran kouri! Kòman, ou pè mwen?*

Adelina te pran san li pou li reponn Jera.

- *Pè ou! Poukisa misye Jera? Tousenpleman chak kou ou vini la a, mwen toujou ba ou lè pou vire won ou, donk, mwen jis ap sòti.*

- *Ou pa kab kite mwen pou kont mwen, Andreya pa la.*

- *Ankò plis pou mwen sòti ba ou lè, pou si ou vle kouche pran repo.*

- *Machè, nan jou pase yo mwen te di ou yon mo, ou pa janm ban mwen repons sou sa.*

- *Eben, mwen va gentan ba ou repons, se la mwen ye. Mwen pap kouri.*

- *Bon Adelina, fòk mwen redi ou sa, depi lè mwen te fèk premye wè ou la, mwen te tonbe damou pou ou. Mwen ap mande mwen, èske mwen pa te twò cho, kouri ale fè zafè avèk tant ou, Andreya. Men ou konnen yo di gason se papiyon, se pa manti. Otan li ap jwenn bon flè, se otan li ap vòltije ale souse pi bon sik ki gen nan flè yo. Adelina, ou pi bèl lontan pase Andreya. Tant ou pa kab lave pwent pye ou. Si ou ta vle mete mwen nan kè ou, tonnèkraze mwen! Mwen ap marye avèk ou soulechan.*

- *Misye Jera, te kwè ou marye deja! Ou mèt pale, men tanpri, lage men mwen.*

- *Si mwen kenbe men ou, manyen ou, kisa sa fè?*

- *Non, mwen pa vyann pou moun ap plede manyen. Se nan mache moun ale manyen vyann.*

- *Ou sanble ou trè tchyak?*

- *Tchyak! Kisa sa vle di?*

- *Ou gen lè yon tijan, brit!*

- *Mwen pa konnen, se ou ki pou di mwen.*

- *E ben ban mwen di ou ticheri, ou bèl. Si ou vle mwen ap peye lekòl la pou ou, san Andreya pa bezwen konnen zafè nou.*

- *Zafè nou ? O o ! E ki bò mwen prale rete pou li pa konn sa ?*

- *A machè, Pòtoprens lan laj anpil. Ki moun ki bezwen yaya kò li, ki pa pe jwenn yon jan pou li mayimoulen kò li.*

- *Misye Jera, ou gen mo nan bouch ou papa. «Mayimoulen kò mwen» ankachèt, epi vini jwenn ou.*

- *Sètadi, rann kò ou mòl pou pase, plonje kote moun pa pe wè ou.*

- *Antouka misye Jera, chache yon lòt moun. Mwen Adelina Masiyon, mwen pa vini pou sa nan Pòtoprens. Ban mwen sòti pou matant mwen pa vini wè se mwen sèlman ki avèk ou nan kay la.*

- *Hany ! Avèk koze pou Andreya pa vini wè nou anndan kay la. Kilès ki te Andreya ?... Se pa ti malerèz mwen ap fè viv la ? Bon, si li fè frekan, li pral fè kèk tan li pap wè mwen. Mwen pap vini la a souvan ankò.*

- *Ou wè, se sa ou ta di pou mwen tou. Ou bliye si Andreya se matant e marenn mwen. Se menm kote nou sòti. Pa gen san kabrit nan ras nou.*

Adelina te anfen sòti, li te kite Jera nan kay la pou kont li, li ale flannen sou Channmas. Lè Jera wè sa, li te santi tout manm li yo vin *pòk*[19], li lage tout pwa kò rachitik li a, sou kabann nan avèk yon nè ki te ap domine lespri li, e ki pote li nan tèt. Dòmi te tou pote li ale san konnen, se Andreya ki te vini reveye li nan mitan won wonf ki t ap gwonde nan yon vitès lib 250.000 pisans kous chwal.

Aprè twa mwa Adelina nan Pòtoprens, Andreya t ap analize bò kote pa li kijan bagay yo prale. Nennenn lan te vin remake li potko prepare ase pou li te pran responsabilite Adelina kòm pitit adoptif. Poudayè, plasay li ak Jera a pa prèske rapòte li anyen, jis yon koutmen pou kay la peye. Anfèmay kay la se yon bagay ki la pou li fèt sèlman chak lane. Men pi gwo tètchaje a, se jwenn manje chak jou a, menmsi se pa la Jera manje. Kidonk, vrè pwoblèm Andreya, se responsabilite Adelina. Se Andreya ki pou debouye li pou jwenn penkotidyen an, peye lekòl Adelina, san pale tout engredyan founitiklasik yo. Adelina te bezwen anpil lòt bagay pèsonèl ankò, tankou : Savon, sèvyèt, kotèks,

19. Pòk : *Delala, dekonstonbre, san mouvman.*

anfen anpil materyèl pou jèn fi ki bezwen fè bèl demwazèl. Chay la sanble te vini twò lou pou Andreya ki deja pa gen lòt bra. Yon jou konsa, tant-nennenn Andreya te oblije mande ti nyès-fiyèl li Adelina :

- *Ou potko janm fè renmen nan vi ou, menm menm ?*

Adelina te bay yon ti souri sezi, li leve tèt li pou li reponn tant li, nan yon ton sèk :

- *Matant, se disètan sèlman mwen pral genyen, mwen poko prèt pou mwen ale nan koze konsa. Se lekòl mwen wè, mwen vle aprann yon bagay pou mwen kab ede paran mwen yo, anvan pou mwen ta wè se nan kay mwen prale ak yon gason.*

Andreya tou sezi opòtinite a pou li fè li konnen Pòtoprens se pa pwovens. Pa gen kesyon manman, papa, ti frè, ti sè, matant ni nennenn. Ou se jèn fi, se pou debouye ou. Li di li ankò, mwen gen yon bòn nouvèl pou ou :

- *Avanyè, gen yon misye ki di mwen li renmen ou, misye a gen bank bòlèt, nèg la plen lajan jous li pa konnen kisa pou li fè ak yo. Li kapab leve ou atè a. Mwen gen pou mwen prezante ou li, souple, pa fè enteresant pou mwen. Poudayè machè, si pou yon moun rete ak mwen la a, si ou jwenn pou ede mwen, se pou ede mwen. Ou bèl timoun, ou se fiyèl mwen, nyès mwen, ou pa dwe kite chans ou ale. Fòk ou ale chache lavi ou.*

Adelina te remande Andreya :

- *Nennenn Andreya, kisa sa vle di, lè ou mande mwen ale chèche lavi ? Mwen pa ko aprann anyen kijan mwen prale chache lavi sa la a ? Se ti sè papa mwen ou ye, ou vle ban mwen yon koutmen ak lekòl mwen, se trèbyen, dayè mwen pa gen moun isit ke ou. Kanta pou kesyon ale fè zafè ak gason nan kay, mwen pa di non, men, mwen pa ko kab ladann. Mwen lekòl toujou, ou mèt pran pasyans avèk mwen, lè mwen ap travay, mwen ap remèt ou sa.*

Andreya leve kanpe voup! Li di Adelina :

- *Mwen, se anba lavil la ki lekòl pa mwen, ak sa Bondye ban mwen an. Pandan mwen ap bourike, ou menm ou ap etidye. Si*

*mwen pa desann mache anba, pou mwen ale degaje mwen, fè kou mwen konnen pou mwen jwenn yon senk goud, mwen pap manje. Pafwa, menm twakapyas mwen konn pa genyen pou mwen pran kamyonèt. Papa ou gran frè mwen, pa t ap fè sa pou mwen. Se chak koukou klere pou zye ou. Mwen ba ou twa mwa la ankò pou debouye ou, sinon, fè chimen ou!*

Adelina pat reponn, li vire toudousman, li ale pran yon kivèt dlo pou li ale fè twalèt li, e Andreya twaze li ak yon tchype manchlong ki eksprime anpil bagay. Bouch Andreya te vini men longè tankou kò *woulong*,[20] paske yo pat peye li machandiz kredi li te plase nan biwo Leta yo. Epi, machann granjipon talatàn yo t ap ba li presyon pou yo pa vann li ankò. Chak jou li leve, se sou ray Adelina li vle pase tren razè li. Adelina pa janm fè anyen ki byen pou li. Konsa yon jou, san avèti, li prezante Adelina bay yon pèsonaj *mazenflen*,[21] *mapotcho**, ki gen aparans gwochabrak, zotobre. Se yon misye ki rele, Nikola Vensan.

Pou bay bèl aparans, Vensan te mete nan kou li yon chèn lò gwo may, de goumèt lò nan bra li, ak yon gwo bag byen klere ki gen siy masonlòj. Li gen de bank bòlèt. Li fè potorik gason an chita nan chanmakouche a, epi li rele Adelina pou li vini kase koze anmorèz ak misye a, yon fason pou chasè a tou pran zwazo a, mete li nan sak plèzi li. Li te jis kite yon batan pòt kay la yon ti kras louvri, e rete anchatpent pou li kab tande konvèsasyon yo tou, pou sizonka Adelina ta vle fè redonn, pou li vini amòti diskisyon an ak kèk repwòch. Anvan li te retire kò li, li di fiyèl li :

- *Adelina, se mwen ki manman ou, se mwen ki papa ou isit la! Misye a se yon gran notab popilè sou katye a. Li ap swiv ou kèk jou sa, li vle ede ou, e li kapab ba ou tout sa ou bezwen. Oumenm, pa fè bouchpwès ni jewouj avèk li. Se yon moun trè apresyab mwen prezante ou la, se avni ou ki nan men ou. Alòs pa fè tant ou wont, leve figi mwen. Se moun Lagrandans ou ye.*

Adelina te tou kouri reponn li :

- *Matant, ou pa menm bezwen sòti la a, mwen tou, mwen gen yon bagay pou mwen di ou. Mwen wè tant Andreya ou genlè*

20. Woulong : *Yon zannimo long ki gen kat pye ak tete, e ki manje sèpan, rat elatriye.*
21. Mazenflen ou Mapotcho : *Moun ki gwo nan tout pati kò yo.*

*bliye si se pou menm bagay sa a majistra Demagoji te vle fè avèk mwen, e oumenm, ou pa te dakò, ou te di mwen pou mwen kenbe tèt mwen, pa lage kò mwen bay okenn moun. Se lekòl pou mwen ale.*

Andreya redi fiyèl li Adelina :

- *Wi se vre, men lè sa a nou te andeyò. Kounye la a, se nan Pòtoprens nou ye, se degaje ou. Anplis, mwen pa te vle wè Demagoji pou koze pa mwen. Li dwe mwen, li pa janm peye mwen. Mouche sa a, mwen gen yon tas kafe anmè, ade, pou mwen bwè ak li, ou va gentan ak koze lekòl ou a.*

Adelina te retounen mande li :

- *Kisa Demagoji te dwe ou la ?*

- *Ou pa bezwen konnen, se timoun ou ye ! Men ou gen yon moun ki ap pale avèk ou ! Chita pou pale ak misye a ban mwen !*

Nikola Vensan te vin di Andreya :

- *Pa fòse li makòmè, mwen konprann li, nonplistou mwen pa kont li. Li ankò anfantiyaj toujou. Kite li ale lekòl, li va bon pou li.*

Andreya reponn Nikola :

- *Men Nikola cheri, li pa gen moun ki pou peye lekòl la pou li.*

Vensan te reponn li :

- *Bon, si li vle... Mwen kab peye yon ane lekòl pou li, li te kab pititfi mwen, Andou.*

Andreya di :

- *Ou ap peye lekòl la pou li paske ou renmen li, ak kondisyon yon jou pou li vini jwenn ou ?*

- *Pa fòseman Andou, mwen toujou renmen kite moun lib ak lide yo. Mwen byen kontan jès la, men... Tande lè li ap pale, ou wè li ankò timoun toujou. Mwen menm, mwen te konprann se yon moun ki te nan lavi deja, tankou mwen te kab ede. Men pou mwen... m, m, m. Mwen gen pititfi ki nan laj demwazèl la. Donk, mwen kite sa tonbe.*

Atant Andreya vin detounen nan yon desepsyon ki pi mal ke yon medsin lòk lwil maskreti ki deranje gou zantray yon moun. Malgresa, li jwenn ladrès pou li deklare:

- *Mwen renmen ou pou sa misye Nikola. Ou wè Adelina, mwen te di ou sa, misye a se yon moun ki gen kè. Ou tande sa li di: li gen pititfi ki nan laj ou. Monchè se byen sa.*

Lè Andreya fin sòti deyò, Adelina tou pwofite di misye a tou ba pou tant li pa tande:

- *Mèsi anpil chè misye, se Bondye ki pale nan kè ou. Ou pa bezwen peye lekòl la pou mwen, manman mwen ap degaje li pou sa. Mèsi, mèsi anpil.*

Misye a te vin sòti, men kè Andreya pat kontan, bouch li boude tankou lè chen move, paske Adelina fè li pèdi yon *mayòl*[22] babemoustach.

* * *

Yon vandredi maten mwa mas, li te fè bon, solèy la te byen klere sou tèt tout kay nan Pòtoprens. Tout anba lavil la t ap bouje. Pa gen gwo lajan ki t ap sikile, men gen tranzaksyon nan lari a, kidonk, volè sou pye. Rega machann yo te trè atantif pou atire moun vin achte machandiz yo, men konsa tou, tout ap siveye vòlè ki konn vòlè sakit lajan yo. Ti kokorat yo ap fè eksprès nan dèyè kamyonèt, pran pòz monte tankou tout moun, janbe de twa kafou, aprè yo sote anlè, tonbe sou de pye san yo pa menm briding kò yo, e konsa, moun pran bat bravo. Sepandan, si se achte ou ta pral achte, lè ou rive pou peye, fòk ou tate pòch ou anvan pou wè èske bous ou la. Mèzalò, si ou pa ta wè bous ou, youn nan machann yo kapab di ou:

- *Misye ou madam, depi lè ou t ap asiste ti valpa yo t ap fè eskprès nan dèyè kamyonèt la, bous ou a te gentan disparèt.*

Si moun ki pèdi bous la ta mande: «Men poukisa ou pa te di mwen sa?» Machann yo gen yon sèl repons: «Se tete mwen vini tete, mwen pa la pou mwen konte manmèl.»

Si pèdan an di li pral rele lapolis pou machann yo kòm konplis, repons ki pi kouran nan bouch yo pou yo di, se: *Boudanini*[23], *vap! men siga ou...*

22. Mayòl: *Mo panyòl ki siyifi gwolo.*
23. Boudanini: *Manti. Kite mele mwen.*

Kòm Adelina te wè manman li Amelya Neyantis, pa te ko voye pwovizyon pou li, konsa li t ap kouri sou dizui jou pase, anyen pat antre. Aprè li te sòti lekòl, li te bò zòn midi konsa, li te fè yon pase kòm dabitid sou waf Jeremi an, pou wè si li pa te gen pwovizyon ki antre.

Apeprè yon diminit konsa, pandan Adelina te bay do, gen yon moun ki vini bouche zye li pa dèyè. Nan kiryozite demwazèl la t ap eseye devine ki moun sa a ki rekonèt li osi byen konsa a, jis pou rive bouche zye li nan lari Pòtoprens, anba yon gwo solèy midi. Nan imajinasyon Adelina, pla men moun ki bouche zye li a degaje yon lodè losyon ke li konn abitye pran sant deja. E deplis, presyon pla men ki ap sentre zye li a, kite li wè klè ke se yon gason. Latou kè li kase ak sezisman, e souf presyon li ap monte.

Moun nan pat vle pale, ni relache men li, e li kontinye bouche zye Adelina, jis pou li te kab chache devine ki moun. Deja senk fwa Adelina mande : kiyès sa a ? Men moun nan pat vle reponn, li t ap ri.

Aprè moun sa a te fini byen anmize li nan bouche zye Adelina, paske tout dèyè do demwazèl la te vin byen chita e byen ankadre devan fas bonbe misye a, tankou rèn Elizabèt ki chita nan fotèy li k ap gouvène tout Wayòmini san kè sote. Aprè yon bon bout tan, misye a te fini pa aksepte retire men li toudousman pou li bay bèl sipriz. Sepandan, Adelina nan kiryozite pa li tou, pa te vle moun nan gentan kouri, lapoula li vire fas li tou pou li te kab byen sezi moun nan. Malerezman, demwazèl la te al retwouve li ploye nan de bra yon pèsonaj, tankou se te de anmorè ki t ap anbrase, paske youn t ap bat pou kenbe lòt nan fason pa yo. Moun sa a pa lòt moun ke Jera Osten, misye marye ki plase ak Andreya, ki toujou kite li abite pa pasyon li pou demwazèl la. Nan menm moman an, Adelina te kouri lage Jera, epi fòse bay yon souri ki pat pran lontan pou li te vini chanje an desepsyon. Lespri Adelina te konplètman twouble.

Pou respè, Adelina pa te joure pou li te montre ke li fache, men sou vizaj li, ou te kab li desepsyon ki te anndan kè li. Jera te resanti malèz jèn fi a. Konsa, li t ap chache detounen atansyon Adelina, li di :

- *Rakonte mwen kisa ou fè debon, Adelina ?*

Demwazèl la te reponn li ak yon vwa sèk :

- *Kòman ou ye Jera! Kisa ou te vle pou mwen fè debon ?*

Jera te kontinye :

- *Nou pa wè depi kèk jou.*

- *Nou pa wè depi kèk jou! Pouki sa nou an? E dayè, sa pou te fè m? Epi ban mwen tou di ou sa, mwen pa renmen jan ou sot kenbe mwen la a, ok! Pa janm fè mwen sa ankò!*

- *Adelina, sonje mwen te di ou ke mwen renmen ou. Mwen wè ou pè akòz Andreya. Si ou ta wè ke mwen manyen ou, se paske mwen renmen ou anpil. Sitou pou ti sen ou yo ki pa twò gwo, byen fèt, epi ki byen kanpe.*

Adelina te retounen reponn Jera:

- *Mwen pè akòz Andreya! Ki kote ou jwenn ak pawòl sa a!*

- *Ou vle fè kwè ou pa renmen mwen. Tankou ou ta di, ou pa kab tonbe nan men mwen?*

- *Pouki se renmen sèlman ou wè? Renmen yon fi se sa sèlman ou kab fè. Si mwen t ap renmen a konbyen moun mwen t ap renmen la a.*

- *Adelina, dènye fwa mwen te wè ou ap benyen, anverite mwen te prèt pou mwen vini fou. Se lè sa a mwen te wè ou gen bèl ti sen. Plim sou tout kò ou tankou se chou. Chak sa ou wete, lòt la parèt pi bèl. O o, mwen te manke pipi sou mwen, men anbachal wi silteplè. Mwen te anvi fè lèd, men mwen lite. Si ou vle kwè mwen, sa te fè mwen mal anpil.*

Adelina tonbe ri pou li mouri. Se konsa tant li Andreya ki te nan blòk la tou, te vini wè si bato Jeremi an pat antre. Li te rive jwenn Jera ki ap koze avèk ti nyès-fiyèl li Adelina, ki ap ri a gòj deplwaye... Se pa de estera Andreya pat fè avèk Jera, ki te vini si tèlman santi li jennen pou eskandal la, pou moun pat rekonèt se avèk li madanm lan ap pale, li te defofile kò li mete deyò, paske li se yon misye marye. Men anvan Jera te ale, avèk anpil odas, li te di Adelina:

- *Ale panse sou tout sa mwen di ou yo, fè mwen konnen menm pa yon ti mo. Ou se moun serye Adelina, bèl moun swa, moun debyen. Babay Tinana, orevwa cheri.*

Aprèsa, san mande kont, Andreya vire fas li sou Adelina, san salye, epi li di:

- *Apalipapa! Ou pranfil kounye a. Ou te nan mòn, ou vini lavil, kounye a la ou se gwozouzoun. Men ou ap mache pran mari moun nan men yo. Ou te avèk Jera la a sou mwen, mwen pa janm konnen sa. An han! Se sa ki fè mwen pa te wè li depi kèk jou a, ou ap taye banda avèk li. Vwala, nou te bay randevou pou nou te rankontre isit la, aprè pou nou te ale kay «Matant»*[24]. *Nou ap byen mennen. Gade kijan ou rizèz! Ou kwè ou te di mwen ou potko nan gason? Se sa, zonbi goute sèl, li konnen gou.*

Adelina te reponn tant-nennenn li:

- *Tant Andreya, poukisa ou bezwen joure? Se nan lari nou ye matant, mwen wè ou tonbe ap joure, ou ap di mwen yon pakèt bann mo ke mwen pa menm konprann. Bon, jouskaprezan, se ri mwen ap ri, mwen pa konn anyen pou mwen di ou.*

Andreya te kontinye pou di li:

- *Ou vle konnen yon bagay? Ale pran malèt ou pou sòti lakay mwen an! Granmoun pa rete kay granmoun. Dayè mwen pa bezwen rete nan pale avèk ou. Ti malpwòp! Mwen pa nan kesyon fanmi, ni nennenn ak ou apati jodi a. Epi, mwen ap voye di papa ou tout bagay. Se mari moun ou ap mache pran nan Pòtoprens, olye pou rete chita lekòl.*

Nan nayivte Adelina, li te vini pat kab kenbe ri ankò devan jalouzi matant li, sa lakòz Andreya te vini pi move, kòmsi se nan tenten nyès li ap pase li. Li di li:

- *An... Mwen ap pale ou, epi ou ap griyen dan ou! Ou genlè konprann se mwen ki manman ou, zagribay*[25] *kevouzèt!*

Kan Adelina tande mo manman an, li te santi li pike nan venn li. Li kouri di Andreya:

- *Wouy madanm! mwen ap sòti tousuit lakay ou a. Men tanpri, pa nonmen non manman mwen. Mwen pa leve nan chirepit. Mentou, anvan pou mwen sòti, fòk mwen jwenn yon kote pou mwen mete zafè mwen yo. Aprè, mwen va chache kote pou mwen ale dòmi. Ban mwen de jou ankò pou mwen ale chache*

24. Matant: *Kote fanm jenès al drive ak gason sou kabann an bwa, ou nat.*
25. Zagribay: *Vye tenten.*

*yon kote pou mwen abrite mwen. Ou konnen jan sa di pou yon jènfi, kant ou konnen sa ou ap di yo, tout se pa vre, e mwen pa kab ale desann nenpòt kote.*

Andreya di :

- *Kot nonm ou yo ? Fè yo ba ou kote pou dòmi. Bon, kisa ou t ap di ak Jera la menm ? Nou t ap pale sou mwen. A pa se an cheri li ap rele ou. Gade non, mwen t ap fout eklate ou tankou yon bonm, si ou ta konprann se mwen ou ap vini pale mal pou ban mwen pwoblèm isit nan Pòtoprens. Mwen ap fè ou tounen zonbi, tankou ti chyen ki pou siveye devan pòt kay mwen. Bondye fè se Grandans nou tout sòti, si gen pou youn, fòk gen pou de. Pa fout rele mwen matant aprè jodi a, ni marenn ! Pa pale mwen de fanmi. Fanmi deyèl ! Se de byen jwenn ak de byen kontre.*

Adelina te vire do li san di yon mo. Li te ale lakay la pou li ale ranmase zafè li yo. Andreya twaze Adelina ak tout yon joure manman. Adelina pat reponn, men dlo te sòti kouri nan zye li, li te kenbe kè.

# Wodòlf e Wozali

Nan epòk 1984, Danyèl Destine te gen swasanteyen an, e li t ap viv trè byen ak madanm li Jilyèn Wozanbè, ansanm ak twa pitit li yo: Wodòlf, Anta, epi Anayid Destine. Nan Montaynwa, yo te reprezante yon fanmi respektab epi tout moun respekte yo.

Nan kokennchenn kay kote timoun sa yo te leve grandi, yo pa te prèske konnen tout reyalite lavi mizerab mas Ayisyen nan t ap viv. Yo pa te konnen si gen moun ki konn pase yon jounen antye san manje, oubyen si genyen ki pa gen kote pou yo dòmi tout bon vre. Pou yo, tout moun konn vwayaje al fè vakans, pran bon jan plèzi tètkale menmjan ak yo. Anfen, lavi timoun sa yo se te yon monn nan yon lòt monn. Se te tout rezon iyorans sa yo ki pral pouse medsen-avoka a ki, nan laj tranteyennan, aprè li te fin li «Lèt pou moun po klè», Woje Dòsenvil la, te vin vizyonen pou li ale chache konnen kòz reyalite abim ki ekziste ant moun klas mas travayèz yo, ak moun klas privilejye yo. Natirèlman yo te konn wè gen moun ki malerèz, men ofon, yo pat konnen vrè nannan koze yo.

Wodòlf te kòmanse konprann epi reyalize kòz sitiyasyon peyi sa a pi byen nan men yon dam ki te abite nan ri Ozval Diran, touprè yon ba restoran ki pote non «Che Kami». Non dam sa a, se Wozali Pyè Chal.

Ba Che Kami an te sèvi kòm yon repozwa, kote tout etidyan fakilte ki nan blòk la te konn ale manje nan tan lib yo. Moun ap antre sòti. Bèl aktivite ap mennen. Yon jounen resèt Che Kami, te kont pou yon fanmi nan klas mwayèn nan te manje pandan yon mwa, poutank te gen aktivite.

Mizik ap jwe, e sis bèl tabourè devan yon gran kontwa an mawogani, sentire ak bretèl metalik ajante, te la pou resevwa moun ki vini fè kòmann, e pran manje pou ale lakay. Tandiske nan fon salon an, gen plis pase douz bèl tab pou moun chita manje e byen detann yo. E silvouplè, manje yo gou e santi bon.

Grannèg nan vwati konn rete oto yo pou pase pran kòmann yo te plase alavans. Chofè minibis ki ap fè wout Kafoufèy yo, te konn fè bon pratik. Limyè tout koulè ap briye. Bèl ti medam byen won ak inifòm kòsay blan, jip ble karabela te ap sèvi moun yo. Pa gen rezon pou ap pase devan Che Kami, pou pat rete fè kòmann yon pla, poutank sant manje yo ap atire ou.

Dezan avan, an 1982, yon jou, bò zòn dizè nan maten, Wodòlf te akonpaye ak de lòt etidyan Dwa zanmi li yo, te antre nan ba a kòm dabitid, pou ale refè lestomak yo. Men Wodòlf nan foubi zye li, te fini pa remake gen yon dam, yon kliyan Che Kami, ki t ap gade li osi lontan, nan yon koudèy admirab. Toutfwa, nan boukantaj rega yo, Wodòlf te vle jwe wòl jènjan galan li, limenm asontou, te kite li plonje nan rega enkoni an avèk cham. Yo tou de te pran kontanple youn lòt nan kat zye ki te chaje ak kapris. E se konsa, po ji ki te nan men dam nan, rive sòti tonbe atè. Tousuit, dam nan te revandike kont Wodòlf:

- *Si zye w pa t ap fikse m, misye,*
*Po ji m nan pa t ap sot tonbe.*

Wodòlf te eseye reponn:

- *Tande koze! sa se yon blam*
*Si m pa t ap fikse w, chè madam*
*Po ji w la pa t ap sot tonbe?*
*Se yon chay ou vle ban m pote?*

Dam nan te replike bay Wodòlf:

- *Chak jou m vin la a, m achte byen pwòp*
*Se pou premye fwa sa rive.*
*Se paske ou t ap gade twòp*
*Ki vin lakoz men m pran tranble.*

Alò nan yon souri, Wodòlf te reponn li:

- *Kòman w fè wè ke m t ap gade w*
*Si toutfwa ou, pa t ap gade m?*
*Se vre, zye m kab tonbe nan zye w*

*Men mwen, m pa kite sa twouble m*
*Nou pa bezwen al jiskobou*
*Si w vle, mwen kab peye l pou ou.*
*Kòman ou rele, pale ak mwen.*
*Sanble, ou pa rete twò lwen?*

Kè dam nan te vin pi soulaje, li souri tou, li di:

- *De mwa ankò pral fè m katran*
*Depi mwen nan Ozval Diran*

*Misye, non pa m, se Wozali*
*Pa gen anyen ankò w ap di?*

Depi jou sa a Wodòlf ak Wozali te vin antre nan yon relasyon zanmitay, yo vini pat kapab pase yon jou pou yo pa rankontre pou bay lodyans nan ba Che Kami an. E se konsa aprè twa mwa konesans, de moun yo te vini plòtonnen yon santiman anmorèz.

Wozali te gen trannsèt rekòt kafe, Wodòlf te sèlman gen ventnevan lè yo te fèk rankontre. Wozali te toujou gen nan tèt li, nenpòt mouton ki pèdi patiraj yo e vini antre nan pak li, li gen plen dwa pou li fèmen yo anndan, klete baryè li, epi pèdi kle sa a nan lanmè loubli, paske, tout sa ki ap drive atè, sanse pa gen mèt. Poutan, se pa de twa gwo bouk kabrit ki pat pase, epi repase nan baryè pou antre nan lakou Wozali, san li pa te janm kapab kenbe yon sèl grenn.

Wozali nan premye tan, te ap kouri dèyè twa, kat, senk nonm alafwa, ki kòz li pa te janm kab kenbe yon mari definitif. Men fwa sa a, se ti «zany» Montaynwa a, asavwa Wodòlf Destine, medsen e avoka, pitit Danyèl Destine, ansyen direktè Minotri Dayiti, li te bezwen fèmen nan patiraj li. Sepandan, aprè de twa bon kout repetisyon anbyans kabann, Wozali te kouri vit remake, si li ta vle kenbe yon amitye sensè avèk Wodòlf ki deside pote l lamen, se yon jwèt metrès sou kote sèlman li kapab jwe nan istwa lavi jenòm nan. Vrèman, pitit Montaynwa a te refè kay kòmè Wozali, ki te vin antre nan *optiswen.*[26]

Kòm pwovèb la di: *Animal nan mal, li nan mal nèt,* Wozali te fini pa analize, miyò pou li, se kite pou kont li, balon an woule kote li vle kore a. Dam nan te reyalize, nan Pòtoprens se peye yon kote pou dòmi ak manje chak jou ki veritab pwoblèm sitwayen peyi sa a. Kidonk, pou lavni, li lage sa nan men chans oubyen aza pou fè chimen li. Limenm, se viv li bezwen viv chak jou, adye lavni. Donk, Wodòlf vin yon byenfetè pou li.

Dam pouryanis lan malgre li pat sakristen, ni pèsavann sou okenn bitasyon, sepandan, li byen kominyen Wodòlf san konfese. Paske li byen montre li tout sa ki gen nan lavi, sètadi, donte li ak bon jan karès, e ralanti kous vigè jenòm nan, ki, nan premye tan, te vrèman *akrèk*[27] nan fè sèks. Wodòlf te jwenn sèvis nan men Wozali lè li vle, e

26. Optiswen: *Bon swenyay.*
27. Akrèk: *Moun ki ava, ki renmen pwofite.*

jan li pi pito. Alèkile, li pat poteboure tankou chwal ankò. Wodòlf te vini rasazye e tanpere. Onètman, Wodòlf te byen foubi, byen degoudi kòm yon gason nòmal. Si nan lekòl Medsin lan li te konn fè teyori, Wozali te reprezante pou li yon vrè laboratwa kote pou li te fè bon pratik. Pwofesyonèlman Wozali te montre Wodòlf tou, tout kout mètdam fi konn bay gason; *fokolo*[28] pou pran gason; riz pou twonpe gason; kòman yon fi kab viv ak de gason an menmtan. Tout pozisyon fi kab pran pou ploye yon gason, epi kache li nan pantalèt li elatriye. Li menm rive fè medsen-avoka a konnen se eksprè li te fè, lè li te kite po ji a sot tonbe nan men li, nan ba Che Kami an, jistemanm pou li te kab atire atansyon li.

Wozali te rakonte e montre Wodòlf tout vi ki gen nan rasin mas pèp la, epi kòman yo ap bouje san bousòl ak yon zaviwon fele sou lanmè lavi. Yo san pwojè, san vizyon, poutan san yo, machin ekonomik peyi sa a t ap kanpe. Dènye koze li te pwomèt pou li montre zanmi an, se anndan Kwabosal, ak Rinèf Lasalin, kote pil timoun ansanm ap viv nòmalman gran jounen ak: Saranpyon, lagratèl, pyas, lawoujòl, koklich tout maladi elatriye, san jwenn swen medikal. Katye sa yo bade ak marengwen, bigay sou tout kò ti pisannit, kakatwè ki ap miltipliye. E nan nouvèl konsepsyon sa a, medsen-avoka a te santi li pral kapab fè plis konesans ak vrè boujon mas pèp Pòtoprens lan.

Wodòlf te si tèlman santi li eveye nan memwa li, se kòmsi ekay distans familyal ki te bare zye li a, te bon jan tonbe atè. Li te santi li satisfè avèk Wozali kòm konpay anbachal, e gid li anmenmtan. Jèn avoka nayif lan te wè nan manmzèl, yon amitye nòb vitametènam. Wodòlf te gentan santi li prèske apwen pou li kòmanse ekri tèz rechèch veritab li vle ekri sou mas pèp Ayisyen an. Li te deklare, li jwenn ase nan men pwofesè dekaryè Wozali Pyè Chal, ki sanble toutfwa tou, ak yon bon *Marijàn*.[29]

* * *

Aprè kat lane 81–85 yo t ap viv ankachèt pou moun anwo Montaynwa, men aklè pou moun anba Ozval Diran, Wozali ki pa regadan, te vini deside jwe yon lòt dènye zèl kat pou yon ti kouzin li, ki rele Janita Pyè Chal. Epòk sa a Janita te nan klas twazyèm segondè kay Mè Lali.

28. Fokolo : *Fo sansasyon nan koze fè sèks.*

29. Marijàn : *Yon atoufè moun konn refere kou yon tontonmkout fi. Li kapab siyifi tou, fanm vanyan, fanm jekale.*

Wozali te fini pa konprann malgre anpil moun pran li pou yon *ratyèfè*,[30] nan satouyèt cham sèlman, li pa te kapab rive kadnase medsen-avoka a pou kont li. Konsa, li te vit remake ke koze sosyal relasyon sa a, sanble va twòp pou li. Se pou sa, anvan pwason an vòltije sòti nan filè a, li te oblije fè yon pas byen vit bay yon kouzin li, Janita, ki, sandipetèt te kapab rive antre nan ankadreman vizyonè a pi byen. Kidonk limenm, li t ap kapab byen souse yon zo sou kote. Yon zo ki gen mwèl ak ji pwès ladan li, san pou otan gate amitye entim li avèk byenfetè l Wodòlf.

Medsen-avoka a tou bò kote pa li, te toujou fè Wozali konnen, osito li fini diplome kòm avoka, li pral bezwen yon bon jèn fi pou li marye. E kòm mouton an te deja kwoke nan lantouray fildefè patiray kay la, sakrifis la te deja asire. Wodòlf vrèman, pa te pran lontan pou li te antre nan ti koze pawoli mennaj avèk manzè Janita. Sètènman, se Wozali ki kare de moun yo ansanm.

Aprè lakay Wodòlf, Montaynwa, se kò kay Wozali sèl ki konnen tout pwofondè listwa lavi li. Wozali nan tout piwèt ren li, te montre nayif la danse mabouya, anba-anba elatriye. Se ak sèl fanm tou, medsen-avoka a te fè kont eksperyans Adan e Èv nan jadendedèn li. Sepandan, rapò li ak Janita a pa te ko pran sis grenn mwa sèlman pou Wodòlf te gentan kòmanse wè, se pa plimaj sa a li gen bezwen.

Pou montre Wodòlf li se gran fanm, Janita te toujou ap eseye kwoke chapo li pi wo pase andwa men li kapab rive. Li toujou pran pòz sofistike li, meprize moun ki ap abòde li, estomake pou nenpòt kichòy, jis pou li te kab enpresyone mennaj la. Wodòlf bò kote pa li, t ap gade pou li wè si li te kab kenbe men ak li, sepandan, nan somèy lanmou li, misye a pa te janm reve yon demwazèl tankou Janita. Wodòlf rete nan lobedyans pale ak Janita, jis pou li te fè Wozali plèzi. Men nan tout lojik bon diplòm li, li gentan reyalize se poko kabann pou li ale kouche lage tout pwa kò li, e dodomeya zye fèmen. Pou tout rezon sa yo, chèchè a pa te janm eseye, menm pou yon fwa, vizite jadendedèn nouvo zanmi an sou oken pretèks, ni mande li avalwa sou okenn kondisyon lanmou. Jenòm lan te trè pridan nan tout relasyon li ak Janita, jisteman li pat vle manyen tèt chyen ke li pa konnen.

Men toutfwa, pou frè a pat dekouraje demwazèl la, pafwa li konn aksepte fè avèk li kèk ti bo sou bouch, men leplisouvan bo yo

30. Ratyèfè: *Fanm ki pase anpil gason, malgre eksperyans yo, yo pa janm kapab kenbe youn definitifman.*

konn fèt sou bò figi, paske li pat wè lavni ak Janita. Si Janita te ap pale kreyòl nan kay la, kan Wodòlf parèt, li kouri chanje li an franse. Ni bòn, ni Wozali tout gen pwoblèm pou yo kontinye yon sijè yo t ap pale ak manzè Janita ki toujou chanje kazak li nan prezans Wodòlf. Lè ti malerèz bòn Wozali yo pa konprann kisa Janita ap pale ak yo, li imilye yo, epi obsève yo avèk gwo mo. Avèk swadizan fiyanse a menm, Janita te renmen antre nan gwo sijè ke limenm pat kapab fini sènen nèt ale. Janita devan Wodòlf, te konn pran sijè vwayaj *astwonòt*[31] sou lalin, *kosmonòt*[32] ki ap fè eksplorasyon nan linivè. Malgre li poko janm vwayaje, li abòde koze sou rivyè Lasèn an Frans, elatriye, san li pa remake tout lajè savwa li devan medsen-avoka a, pa pi gwo pase yon ti krapo ki ap fè bri tout lannuit, pou li pran aparans bèf.

Deja, li pouse kouzin li Wozali revoke kat bòn sou pretèks, li pa renmen fòm tèt yo e bòn yo twò malpwòp. Janita pa t abite nan kay la ansanm avèk kouzin li Wozali, men kan li fè aparisyon li, bòn yo toujou mache sou pwent pye. Se konsa nan menm lobedyans revokasyon sa yo, Wozali te vin jwenn yon lòt sèvant ki gen apèn twa mwa k ap travay lakay li, e se la tout fòm kondit kay la pral chanje. Nouvo bòn nan fè manje byen, lave, pase, e ale fè komisyon tach li kòrèkteman. Kay la te vini genyen yon lòt vizaj, paske, gen yon responsab fèm ki ap okipe li. Tout moun te rive fè li konfyans pou fason li ap dirije kay la. Aprè twa tès Wozali te fin fè sou sèvant lan, anyen pa te pase mal, mètrès kay la pat enkyete li ankò pou ti vòl domestik lòt bòn yo te konn ap fè anndan kay la. Kidonk, Wozali ak Janita te sanble resi jwenn yon moun yo kapab remèt tout chay responsabilite kay la ak kè poze.

Depi jou Wodòlf te deside peye kay la pou Wozali, douz sèvant gentan pase, men yo pa te rete. Twa nan yo te leve kite sa, pou kont yo, paske yo te bezwen sèlman pase yon de mwa jis pou fè yon lajan, pou yo te ale fè pwòp komès pa yo, sètadi, ale vann kenkay nan lari. Genyen de, se ansent ki mete yo deyò. Gen de lòt ankò ki pa te konn fè manje byen, e yo te *sankoutcha*[33] *manfouben** pou Janita. Gen yon demwazèl menm ki te derefize lave, epi ki ap mande plis lajan, si toutfwa li ta dwe fè plis travay. Men gen kat lòt, se Janita ki revoke yo ak pwòp pouvwa li, sou pretèks yo twò lèd, epi yo twò *chèchko.*[34]

31. Astwonòt : (Mo Meriken) *Pilòt ki nan yon vèso espasyal.*
32. Kosmonòt : (Mo Ris) *Pilòt ki nan yon vèso espasyal.*
33. Sankoutcha, Manfouben : *Moun ki aji san ladrès, jan l fèt, li fèt.*
34. Chèchko : *Moun ki mèg (kreyòl moun Okap).*

Anfen, diran kat lane etid Dwa Wodòlf yo, se bòn sou bòn ki t ap chanje nan kay la, tankou chemiz ak pantalon.

Men fwa sa a, tout moun yo te vini jwenn yon sèvant ki toutafè diferan. Yon jèn demwazèl ki t ap chache lavi, ki konn lavi epi ki bezwen viv lavi. Sèvant sa a, se vye van «*Nòde*», van lamizè ki trennen li vini chwe devan pòt kay moun. Men daprè analiz anpil moun fè, se pa te la a pou li ta vini koupi kò li nan travay kay madanm. Men nan lavi, chak moun gen yon santye dezè pou yo travèse. Pa sezi aprann bòn sa a pat lòt moun, ke Adelina Masiyon! Pititfi Jewoboam Erelòm Masiyon ak manzè Amelya Neyantis, moun Chanbelan, tou prè vil Jeremi, nan depatman Lagrandans.

# Adelina, sèvant Wozali

Epòk tribilasyon Adelina a, tant-nennenn li Andreya, te flanke li deyò poutèt li te refize zafè gwo chabrak Vensan Nikola ki gen bank bòlèt yo, e deplis pou koze li te vin bare li ap koze avèk nonm li, Jera a, kidonk, demwazèl la pa te kab jwenn kote pou li dòmi. Peyizan Chanbelan an te anfouraye nan yon mizè nwa san parèy. Li te pase plis ke yon semèn ap dòmi nan yon latrin an bwa, santi, e debraye toutotou, anndan lakou yon vwazen.

Gen yon swa, Adelina te sispèk gen yon moun ki te wè li, epi ki t ap ba li bon kontwòl nan latrin nan, paske li pa te janm sòti. Sanble moun nan te nan nesesite pou li te ale fè bezwen pa li tou. Pou rezon sa a, Adelina te deside chanje katyejeneral li pou yon lòt zòn. Li menm te di : Si li te jwenn yon pyebwa ki elwaye nan Pòtoprens, li ta pe monte li, pou li ale dòmi chak swa, paske li konn monte pyebwa nan peyi li Chanbelan. Men malerezman, li pat jwenn. Adelina te santi li dekòde ak lavi.

Pafwa, li te konn pase vèy bò *tribin*[35] nan, sou Channmas, touprè kay tant-nennenn li Andreya, nan Avni Maglwa Anbwaz. Aprèsa, li te chache yon ti kwen nan touf jaden plas piblik yo, pou li ale dòmi. Li te konn kouche san dra, san kouvreli, nan katye bigay. Se fèy yo ki te konn rechofe li. Demwazèl la te ap travèse yon dezè manchlong solèy cho, san di krik. Nan maten anvan jou, li te konn ale nan fontèn ki te bò tribin nan, pou li ale fè twalèt li pafwa ak yon bout savon Damann ak yon ti sèvyèt, epi foubi dan li ak yon bwòs kwochi ki gen yon ti pat dantifris.

Sa pat pran kèk jou pou li te relevelank, e chanje pozisyon, piske yon jedi maten, bò zòn inè konsa, te gen yon jandam *lamègzo*[36] ki bay aparans yon ti *soufrisken,** ki te kantonnen nan Kazèn Desalin, ki arete li pandan li te nan pwofon somèy nan mitan touf flè sou plas Channmas la. Se de bèl kout pye nan dèyè ki te reveye Adelina. San konnen pouki rezon li arete li, Adelina te rete ap gade jandam nan k ap trennen l nan kòlèt. Militè a te pwopoze demwazèl la, pou li jwenn gras anba men l, fòk li kite li woule li nan farin. E, si pa malè li ta fè bri, oudimwens, li pa aksepte òf la, li pral fèmen li anndan Kazèn

35. Tribin : *Anplasman elve kote moun chita pou tande ou gade bèl mèvèy.*

36. Lamègzo : *Moun ki mèg anpil.* Soufrisken * : *Moun ki soufri akòz yo manke jwenn manje.*

nan kòm «avadra» ki ap mete dife nan plas piblik yo, e nan demen, pou yo revoye li tou dwat nan *Fòdimanch,*[37] kote pou zo li al fè bouton. Adelina kategorikman te derefize jandam nan deboutonnen kòlèt li. Malgre l ap pran souflèt, jèn fi a te tonbe fè bri jiskaske yon misye ki te vini ap pase, e jandam nan te oblije lage li, men li ba li yon *souflèt marasa,*[38] e yon koutpwen anba biskèt. E an final, kòm Adelina te rete ap tòdye atè a, pou bonis, demeplè a te rebay Adelina yon dènye kout bòt anbativant li, jisteman kòm pretèks, li pa te dwe kouche sou zèb yo. Adelina te pipi sou li. Figi peyizan an te vin anfle tankou yon bannann gwòsbòt, bouch li t ap senyen, epi pwatrin li t ap fè li mal. Adelina te retounen desann nan peyi li kat fwa, pou li wè si li te kab reprann li, men sitiyasyon an te vini pi makawon jou an jou pou fanmi li.

Papa li Jewoboam E. Masiyon te tonbe malad grav ak yon ilsè lestomak. Misye te prèt pou mouri. Epi manman li Amelya Neyantis, te prèske fin kokobe anba doulè rimatis. Ti sè ki suiv li a, Anita Masiyon, potko fini gen katòzan, men li te gentan defalke ap banbile kò li ak yon grandon espekilatè. Kidonk, tout lòt rès yo pa te ale lekòl ankò. Adelina te oblije remonte Pòtoprens tousuit vini pou li chache nan ki kwen lavi kache.

Aprè plizyè tantativ demach sou wout Ayewopò a dèyè chache travay nan faktori, li pat jwenn, demwazèl la te vin deside kanpe. Piske tout jefò li te fè, te revele anven. Chak moun li kontre pou li mande travay, te pito pwopoze li yon kondisyon randevou seksyèl dabò, si toutfwa li bezwen travay. Chanbelèn nan pat vle twoke okenn dans kwazeleuit pou yon pozisyon travay. Avèk anpil diyite, demwazèl la te prefere kenbe liy kondwit respè li djanm selon koutim peyizan li, malgre lavi pat bon pou li. Se menm van «*Nòde*» lamizè sa a, ki fòse, e pouse li prefere al fè bòn lakay Wozali, jis pou li te kab jwenn nonsèlman kichòy pou li manje, men sitou, yon kote pou li te dòmi-leve, paske li pa te gen pyès kote pou li te pare solèy ak lapli.

Aprè bon rakle Channmas, nan men jandam demeplè a, Adelina te vini kòmanse lage kò li pami machann madansara yo ki t ap dòmi nan depo devan legliz Senjozèf la. Abityèlman, tout moun dwe peye yon pyas edmi, pou chak nuit somèy. Men chak maten lè lokatè yo leve, yo te santi poulpoul, paske yo tout dòmi anndan depo yo avèk sak

37. Fòdimanch: *Yon ansyen fò otorite yo chanje an prizon koreksyonèl e politik pou bat e touye advèsè.*

38. Souflèt marasa: *Yon kalòt yo bay ak de pla men.*

machandiz, e gen defwa menm, ak zannimo, tankou: Poul, kodenn, kabrit elatriye. Gen pafwa tou, menm kochon konn dòmi anndan an. Pil ze konn fè mikalaw.

Adelina te vini kontakte yon misye ki rele Franswa Dimeyis, yon pèsonaj swasannsenk lane, pou chache yon travay dòmi-leve pou li. Kòm koutye, Franswa toujou abiye ak yon ti levit gri sou li, men ki santi *mwenk*[39] tank li sal, men misye a plen eksperyans. Kòm kondisyon, travayèz la dwe peye yon komisyon a koutye a, sètadi mwatye pri selon kontra travay la. Deplis, mèt kay la tou, dwe peye koutye a mwatye lajan li pral anplwaye moun nan. Kòm Adelina pa te gen mwatye sòm lajan pa li a pou li te peye koutye a anvan li te antre nan travay la, li pwomèt pèsonaj Franswa pou li peye li aprè yon mwa, sètadi, lè li touche. Franswa te aksepte ak bèl souri. Men, samdi suivan an, koutye a te pase pou li konstate si anplwaye a toujou rete nan travay mètrès li, e sitou, si li bay bon randman.

Koutye Franswa Dimeyis te gen trèz pitit ak kat manman diferan. Men sa pa te jennen pou li te tonbe deklare Adelina lanmou ki ap debòde nan kè li pou li. Konkonm tèt pèsonaj Franswa te sanble ak yon fanal ki dekore ak papye koulè fen, e de grenn zye li sanble ak de ti bouji ki apèn limen, men ki sanble ki pa gen lontan pou tenyen. Men si ou gade sou jefò devouman li, ou kapab di se vre, kò bogota a kapab lèd deyò, men sanble motè a kapab travay toujou. Aprè de semèn travay, Franswa te di Adelina, li mèt bliye ti komisyon an, si toutfwa li vle aranje li avèk li, sètadi, pou yo fè yon plasaj onèt. Li asire li ke li ap anfème yon kay pou li, li ap mete li la annatandan, men aprè, li pral bay fè mèb pou li chanje pozisyon li.

Adelina te pran tout san li pou li gade pè Franswa Dimeyis avèk anpil pitye, epi li souri. Demwazèl la te fini pa reyalize nan lespri li ke tout gason se menm, se vizaj yo sèlman ki diferan. Li di Franswa: «*jouk oumenm tou!*» Latou, kat min te gentan mare nan figi Franswa. Pou Adelina te evite yon diskisyon, li te oblije ale mande Wozali prete li yon avans sou mwa a. Se konsa li te peye Franswa ki te santi li trè anbarase nan yon premye tan pou li te pran lajan an. Sepandan, li te retounen de jou aprè, li te reklame lajan li tètkale, aprèsa, li te jete li pou debon. Pandan li te ap sòti nan pòt la, li di Adelina: « *Ou gen chans, mwen t ap fout detripe ou ak bon kout zouti, maskarad, engra kevouzèt.*»

39. Mwenk: *Yon sant dezagreyab yo idantifye a sant plim chwal, sant po an kwi, ou sant twal mouye ki kache lontan anba lòt twal.*

Franswa Dimeyis, malgre laj li, te trè *fanbre.*[40] Se nan fason sa a li pran anpil nan bòn li fini bay travay yo. Li plenn yo, epi li al lwe yon *ajoupa*[41] pou yo san konnen kisa yo ap devni.

Aprè kat mwa travay Adelina, nan ane 1984, sètadi, ennan anvan Wodòlf te fini ak etid Dwa l, bò kote medsen an, li t ap asiste san pale a yon fim ki ap dewoule nan kay la, se koze ki mande pran chèz. Kòm gran aktè prensipal potomitan kay la, li poko wè ki fason pou li rive antre sibtilman nan seyans fim sa a.

Menmlè se vre Wodòlf pa janm dòmi nan lòt kay ot ke kay papa li nan Montaynwa, men se limenm ki ap peye kay la pou Wozali. Obligatwaman, se pitit Danyèl Destine a ki ap bay lajan manje pou fè kay la bouje. Deplis, kòm swadizan fiyanse sou pawòl avèk Janita, donk, tout moun toujou ap nouri lide yon jou mesyedam yo ap antre nan lemaryaj. Men sandezanpare, sanble gen yon lòt vèb ki vle vin konjige anndan kè kay la.

Pou byen asire plas travay li, peyizàn Adelina toujou fè bòn jès ak tout moun nan kay la, san remake nan koutwazi li, li rive chame avoka-medsen Wodòlf Destine nan tout venn sansib li. Adelina travay vit, pwòp e byen. Demwazèl la gen tout dis dwèt li nan koze kizin. Li souriyan, epi akeyan sou tout pwen. Li bèl, epi li entèlijant alafwa. Anvan ou pale, Adelina envite ou nan yon cham souri ki chaje ak konpreyansyon e savwaviv. Andire li te gentan konprann tout sa ou ta vle di, daprè sèvis li ap ofri ou ak kè ouvè.

Yon jou, nan yon konvèsasyon Wodòlf te gen ak Wozali, li te rive deklare bay metrès li :

- *Adelina se yon bèl jèn fi, men ki sanble ap pase mizè. Ou rekonèt paran li, Wozali ?*

- *Non ! Se yon koutye ki te ban mwen li, ki senpman di mwen : Se tant li ki te mete li deyò. Li pa te gen kote pou li dòmi, epi li pa te vle al lage kò li nan plasay. Se sa ki fè li vini pran travay devan pòt moun.*

- *Men Wozali, se ra pou moun twouve yon jèn fi konsa.*

- *Ou gen lè byen renmen li, Wodòlf?*

40. Fanbre : *Gason ki frivòl, ki renmen tout fanm.*
41. Ajoupa : *Ti kay ki fèt an pay.*

- *Poukisa ou mande mwen si mwen renmen li ?*

- *Non, mwen konnen gason trèbyen, nou pa vle wè fi. Sa pa twòp pou ta gentan anvi galope li.*

- *Epoukipa!... Bon, mwen pa pral chache li, men... Si li ta vini jwenn mwen, mwen pap derefize li tou.*

- *A a a bon, se pou sa ki fè ou ap bay tout diskou sa yo. Apa mwen kenbe ou. Bon Dòdòf, an nou pale serye, ou konnen Wozali se yon bon demokrat. Mwen pap jennen ou, men, ak yon sèl kondisyon.*

- *Ki kondisyon ?*

- *Yon sèl pase, pa plis.*

- *Poukisa ?*

- *Ou ap mande mwen poukisa! Bon e si Janita ta vini konn sa, ou wè nan ki eskandal ou pral lage mwen ?*

- *Kòman Janita pral konn sa si se pa ou ki di li sa ? Dayè, se ou ki pou ranje sa pou mwen, ou konnen mwen timid.*

- *Mwen konnen ou timid! Men lè ou jwenn fi a, ou pap timid non. Bon pou dabò, mwen, mwen pa ladan, ou renmen dam ou, se ou ki pou ale file zepon ou. Epi mwen pa kwè tou li ap refize ou. Adelina pa avèg, li wè se yon bon grenn medsen ki kanpe devan li an. Yon avoka ki pral diplome, li ap kouri bese ba byen vit ba ou, depi li pa okouran ke mwen konnen.*

- *Detwonpe ou Wozali, ou kab wè se pou sa menm li kab opoze.*

- *Mwen t ap jis flanke li deyò.*

- *O o non Wozali, men moun nan granmoun tou.*

- *Mwen byen kontan ou di mwen sa bèl chè frè mwen an, se pou sa plis ki fè mwen pa vle antre nan yon koze konsa. Se ou ki peye kay la Dòdòf, e mwen pa yon moun ki jalouz alekstrèm. Mwen vle fè ou plezi. Dayè ki te mele mwen! Kòm de bon zanmi, mwen pa gen pwoblèm. Moun nan ap manje byen gra, byen dòmi gratis, se pou li peye sa. Ki moun ki konnen yon jou, ou pa pral minis, direktè, anbasadè elatriye. Mwen konnen*

*demen ou ap bliye mwen wi, men lè sa a mwen pa pe manke pa denigre ou tou.*

- *Pa di sa machè, ou fè bagay manman mwen poko janm fè pou mwen. Mwen apresye ou Wozali, malgre Janita vini pou li separe nou, men ou konnen, nou pa pe janm separe vre.*

- *Oubyen di, nou pa pe janm separe, se sa ki fè tanzantan ou ap...*

- *Tanzantan mwen ap kisa ?*

- *Ou ap pase men ou. Ou ap bwè ti labouyi ou sou kote... Mwen pa pe di ou anyen, mentou... Mwen ap gade fent ou avèk kouzin mwen an... Ou pa reponn, ou pa kab reponn tou.*

- *Wozali, ou vle ede mwen jwenn ti marabou a ?*

- *An an, se yon ti marabou mwen te gentan gen la a! Adelina pa bòn ankò ? Bon, e mwen menm, kisa mwen ye la, yon nwa po klè.*

- *Non, yon nwa kayimit.*

- *Yon nwa kayimit! Se sa ki sanble mwen, Wodòlf.*

- *Non ekskize mwen Wozali, ban mwen di li an franse pou ou: Tu es une noire d'ivoire, une noire très recherchée.*

- *Antouka mwen pa di mwen se yon bèl fanm, men, mwen kab fè yon gason mache, menm jan mwen te fè ou sipliye nan pye mwen an. Ou chonje ?*

- *Wi mwen sonje, an nou pale sou koze Adelina a.*

- *Apa mwen di ou baryè lib. Mwen pral kanpe sou de talonkikit pye mwen pou mwen asiste sinema gratis sa a!*

* * *

Se konsa pòt la te louvri pou Wodòlf Destine, ki se medsen, ki pral avoka, men ki pa gen pwoblèm pou desann ateri sou pis lavi malerèz la, tankou yon malfini ki ap pase pran poul. Malgre traka, soufrans, move lavi, ki ap bat sou chanbelèn lan nan Pòtoprens, avèk kouraj, bèlnègès Adelina pran bal li ofon, ak ren li mare, li ap pike pou pi devan pou wè yon jou, si solèy lavi ta va klere pou li. Konsa, li kab mache gwo lajounen byen drèt tankou tout moun. Onètete

li, prensip peyizan li, mès ak koutim li, se zouti trezò lavi li ki salye tout moun li ap sèvi. Se pi gwo richès pèsòn moun pap kab retire nan men li. Wodòlf te wè epi konprann tout sa trèbyen. Mèzalò, li poko kab jwenn chimen pou li antre nan yon konvèsasyon anmourèz avèk manzè Adelina.

Pou kòmanse, Wodòlf pa mande rès monnen lè li voye Adelina achte. Kwak rès monnen yo konn pase plis pase twa jou sou pwent tab Wodòlf la. Wozali konn pran yo devan zye Wodòlf. Detanzantan, medsen-avoka Wodòlf Destine, vini ap bay sèvant Adelina Masiyon ti souri, ba li tinon «*Nana*», fè bèl jès avèk li, pase men sou zèpòl li san pouotan di li okenn mo dous deplase.

Men gen yon maten, Wozali pa te la, avoka a, pou yon premye fwa, te vin eseye pou tout bon pase men li bò dèyè wòb Adelina ki twouve se nòmal, san okenn lide kontrè. Okontrè, demwazèl la souri ak doktè Wodòlf, menm remèsye li, paske li te panse se kapab yon pay, yon salte ki te dèyè wob li. Wodòlf di nan kè li, kite mwen vanse pou pi devan. Pitit Montaynwa a kòmanse santi li nan plat li si tèlman, chèdepoul lanmou te gentan ap leve sou tout po kò li. Badin Desalin li te gentan vle detire pye li, men la a ankò, doktè nayif la ap poze tèt li anpil kesyon:

- *Si mwen ta manyen Adelina, pou di li ap rele ? Mwen pa kwè li ap fache. Bon, houlala, lalala. E si li ta fè bri, ak ki zye mwen pral gade li. Gade souri pitit la, gade jan li ap mache. Adelina depase tout fanm nan kay sa a.*

- *E Wozali ? Wozali ! A... Wozali, twò granmoun pou mwen. E Janita ? Janita... Mwen deja bliye sa, mwen pa wè figi mwen nan miwa Janita... Wodòlf pitit Danyèl Destine, annavan !*

Senk minit aprè, Wodòlf avèk yon liv nan men li, li t ap li, men anba zye li, li ap obsève tout jès Adelina ki kontinye ap fè travay li, kòmsi deryennetè. Li t ap prepare yon ji pou mèt la, ki fè sanblan li gen pou sòti.

Yon lòt moman, Wodòlf pran pòz li ap chache yon bagay nan kabinèt la ki bò tèt kote Adelina t ap prije chadèk la, li tou pwofite remanyen Adelina sou pòz li ap ba li ti masay pa dèyè sou zèpòl, karese figi li. Li ap monte desann men li toudousman sou tout kò demwazèl la. Adelina te vin oblije kanpe, li pa kale chadèk la ankò, men li ap

suiv. Epi se konsa, sounwazman, Wodòlf, avèk anpil pèrèz, t ap eseye glise de men li anba zèsèl demwazèl la, pou li ale ateri trankilman, sou de pwent tete Adelina ki byen mou, men rès kò a byen fèm, byen kanpe, e byen awondi. Tout plim sou kò demwazèl la tou te pran leve kanpe sòti nan somèy kapris sezisman yo, pou antre nan yon vizyon lanmou reyèl e natirèl. Jiskela, Adelina pat di li anyen.

Nan yon ti woule woule, pou premye fwa nan vi li, chimen fil sansasyon Adelina te kòmanse pran vibre. Li vire pou li tòdye kò li, epi li fè yon sèl espante brip! Kouto ki te nan men li an fè yon bò, chadèk la vole anlè, dlo ki te nan tenbal la sòti tonbe atè. Tandiske Wodòlf pa briding kò li, li ap chache pòs. Sepandan, Adelina nan etonman li, li toujou rete kanpe san fè reyaksyon kontrè. Li vin santi tout pati nan kò li antre an koneksyon nan yon sansasyon ke li pat janm konprann anvan, sèlman li ap bay kò li anpil ti sekous a chak pòs Wodòlf ap pran. Men de zye li ap vire anwon nan menm sans direksyon Wodòlf ap woule de pwent tete li yo. Tout venn nan kò li pran nan kouran, san li tresayi depi nan chive tèt li, pou rive anba pla pye li. Souf li vini kout, epi li ap sote ak chak touch. Adelina te vin resanti yon vètij... Li vini san reyalize, lage tout pwa kò li nan men Wodòlf ki, dèyè do li, byen plake, epi anbrase Adelina. Manmzèl te twouve li byen anvlope nan mitan de bra Wodòlf. Se te yon moman ineksplikab e solanèl, paske demwazèl la te byen *swente,*[42] e transpire. Natirèlman Adelina te byen resevwa tout chay elektrik sansasyon lanmou misye a t ap degaje yo. E san fè aterisaj fòse, jenòm nan te degaje yon «wouf» ki eksprime yon soulajman ki sòti nan yon rèv ki t ap mijonnen depi lontan, men ki kòmanse wè pwent reyalite rèv li. Aprè kèk minit konsa, abitan Montaynwa a te pran chante:

*«Cheri mwen renmen ou, Ayayay!... Cheri mwen renmen ou, ay... Nana, mwen renmen ou tout bon. Se vre wi, se mwen ki pou di ou pitit.»*

Bò kote jenòm lan, kòm tan an te deja maske depi lè li t ap bay ti masay la, sètènman lapli pare pou tonbe. Kidonk, san fè gwo jefò, sa pa te pran twòp tan pou bon farinay te kòmanse ap degoute. E bon jan lapli te vin tonbe ak fòs, anvan fen kenz minit lan. Se atò Wodòlf te pran melodye rèv li, men nan yon vwa ki gen wonf bas, tankoun yon gwo kamyon ki ap monte yon mòn ki di:

*Mmh, mmh, mmh... Ayayay! wouy! Manman mwen! Adelina, ayiiii, mh!*

42. Swente: *Mouye.*

Si lapli tonbe bò kote Wodòlf, konsa tou, larivyè kab desann bò kote Adelina... Ebyen, pou premye fwa, bon bras dlo kristal nan rivyè demwazèl la te koule desann tou. Nan yon de zye fèmen, dan sere, melanje ak anpil sansasyon natirèl, Adelina te travèse lespas. Li te grife kenbe Wodòlf pou li pat tonbe, san li pa e menm rann tèt li kont pakou evazyon sa a.

Yon seyans fim ki te dire sèlman kenz minit te ase pou te fè de aktè prensipal yo wont gade nan zye, poutank yo chak t ap atann yon jou a yon tèl evenman selon dezi kè yo. Men kèk minit aprè seyans fim nan te fini, Adelina te vin rete byen serye, li vire, epi li jwenn kouray ak fòs pou li di Wodòlf konsa:

- *Mwen kwè ou konprann byen tout sa ou sòti fè mwen la a?*

Wodòlf te repran kouraj tou pou li reponn Adelina:

- *Wi... Bon, sèlman mwen kab di, mwen renmen ou, epi...*

- *Epi kisa misye Wodòlf?*

- *Bon... Mwen anbrase ou, mwen manyen sen ou. Se pa anyen sa!*

- *Gade misye Wodòlf, ou se premye moun ki manyen tete mwen, e se ou ki ap dènye moun tou ki ap menyen mwen konsa. Tande, tanprisouple pa janm fè mwen sa ankò, sinon, mwen ap pale Wozali pou ou. Dabò men rès monnen ou te voye mwen achte a. Mwen pa vini travay isit la pou moun betize yo ak mwen.*

- *Men Adelina, Wozali... Wozali konnen mwen renmen ou.*

- *Ki bagay!... Wozali konnen ou remen mwen?*

- *Non, se pa sa mwen vle di. Mwen di, li konn tande mwen ap pale de ou.*

- *Ou konn ap pale de mwen ak Wozali?*

- *Non, wi, tande, tank mwen renmen ou, li konn tande mwen ap site non ou.*

- *Depi kilè ou te renmen mwen konsa jouktan pou ap site non mwen Adelina, ak Wozali?*

– *A, mwen pa kache di ou sa Adelina... Mwen ap site non ou depi kèk jou nan kay la.*

Adelina vire, li kòmanse pa retire tabliye ki te sou li a, epi li ranje tout bagay yo nan plas yo. Aprèsa, li al pran yon bon rad pou li mete sou li. Wodòlf te oblije kouri remande li :

– *Ki kote ou pral la a, Adelina ?*

– *Mwen ap sòti isit la, mwen pral chache yon lòt travay !*

– *Poukisa Adelina, paske mwen jis di ou mwen renmen ou lan ? Nana, se yon gason mwen ye. E oumenm, se yon fi ou ye. Se nòmal mwen kab renmen ou Adelina, o o.*

– *Kòman kay sa ye la menm ?*

– *Kopli koplan, si ou mande mwen, mwen pap kapab di ou. Se pou rezon sa yo menm, Adelina, ki fè mwen vle pran ou, epi sòti avèk ou isit la pou nou ale fè yon lòt vi.*

– *Pou nou ale fè yon lòt vi ! ki kote ou ap kite Wozali kòdlonbrit ou ?*

– *Moun pa janm rete ak kòdlonbrit yo pou yo pa koupe li, voye li jete, oubyen, antere sa byen lwen.*

– *E Janita fiyanse ou ?*

– *Pou Janita, se twa fwa sèlman ou kab remake li vini nan kay la, depi ou la a. Yon fwa pou anivèsè mwen. Yon lòt fwa pou fèt nwèl la, e dènye fwa a pou premye janvye. Donk, si se te yon bagay serye, ou t ap wè li la a pi souvan. Pou byen di ou Adelina, mwen ak Janita pa gen lontan depi nou rekonèt.*

– *Kidonk, ou pa renmen avèk li ankò ?*

– *Ou mèt di sa fò, e mwen pa pe fè anyen nan fòse.*

– *Bon tann mwen la. Wozali, ou te avèk li anvan, epi li pa jennen pran kouzin li, pou kare li avèk ou. Di mwen non, kisa moun sa a pa pe fè ankò ?*

– *Antouka mwen poko di Janita non definitivman, men mwen pa lontan fè sa.*

Adelina tonbe ri, epi li di :

- *Bagay sa enteresan anpil. Genlè pandan ou avèk Janita a, ou toujou avèk Wozali tou, anbachal ?*

- *Se sa menm mwen vle eksplike ou, Adelina. Mwen bezwen sòti nan kay sa a leplivitposib. Papa mwen, Danyèl Destine, li pa konnen bagay sa yo, si mwen nan lwe kay bay fanm rete, si mwen nan iks, ou nan zèd. Se mwen, nan fè eksperyans, nan teke bò wonn, ki vini tonbe nan pil koze blengbendeng sa yo. Men kounye a, mwen vle kanpe !*

- *Men kounye a tou, ou bezwen pou mwen vini fè yon twazyèm fanm ou ?*

- *Non, non, non, o gran non ! Koute, lavi yon moun dwe kòmanse yon jou. Mwen rete kwè jodi a sa a rive pou mwen. Adelina... Tanpri, mwen ap suiv ou lontan, e mwen renmen fason ou sèvi. Mwen bezwen ou pou vini, tande byen, madanm mwen !*

Adelina te reponn Wodòlf nan yon ti souri :

- *Ransè, ou ap betize, se mwen ou ta vini pran pou madanm ou ! Di ou pa wè mwen nan kout kat la tande.*

Wodòlf te vini pou li remanyen Adelina, men li pa te dakò, sepandan, li pat fè bri tou. Paske li pa te leve nan kesyon moun ap manyen li, ni karese li. Menmlè ti premye touch misye a te fè li dibyen. Men nan mitan kapris li, li te di mèt kay la :

- *Al chache yon moun ki kare ou. Mwen menm, se travay mwen ap travay.*

* * *

Chak jou ki te ap pase, Adelina vini pi byen konprann sitiyasyon an, e wè reyalite kay la sou yon pi gwo kadran. Sepandan, sa pat ba li okazyon tou pou li kouri aksepte òf misye a. Malgre se twò bèl pou sa ta vrè, men li toujou opoze ak yon Wodòlf ki, vini pi alèz avèk li, epi eksplike li fil annegui, tout nannan listwa kay la, lè Wozali pa la.

Wodòlf te vini toubònman yon abitye pou Adelina. Yo toujou ap fè ti jwèt kach kach liben yo ansanm sibtilman : ak ti zyedou, ti souri anbachal, bay ti repons pou moun pa tande an chwichwichwichwi, ti

jès souke tèt moun pa kab konprann, ti wi ak monte sousi, ti non an souke tèt, ti boukantay souri bonjou bonswa youn ak lòt, men toujou nan kapris. Dayè se yo de a sèlman ki konprann sa lòt vle di. Lè Wodòlf te pran eksplike mwen tout nannan koze yo, mwen te reponn li, se prèske tout fi ki konsa, men Wodòlf te pèsyade pou fè mwen konprann, Adelina diferan.

Medsen-avoka a ki t ap fouye chache konprann gwo mas pèp la pou li ede yo, te vini jwenn pito, yon tablo siblim nan konpòtman kòmè Adelina, ki, sanzanbaj, te pwouve chèchè a tout bèl kalite ki fè fòs peyi a, chita nan mès ak koutim peyizan yo. Abitan an konnen tout fason pou li resevwa moun. E vrè inivèsite pa yo, se lanati. Ou pa pe wè kòmè Adelina ap mache sou moun dri dri. Si li ta oblije mache, se pou dabò li ranmase tout rad li, ak bèl eskiz, anvan pou li pase bò kote yon moun. Li pa pe bay manti. Li fè tout moun konfyans. Li dwat nan tout sa li ap fè. Epitou, sanble li pa pe chache pwòp enterè plezi tèt pa li, men pito, pa lòt moun li ap sèvi a. Adelina bay tout nanm li nan travay li ap fè a, kòmsi se te pou li. Wodòlf te rete bèkèkè anpil fwa devan tout byennèt sa yo pou yon rezon sanble ki ap gaspiye, paske demwazèl la pa janm chache konnen, èske gen moun ki ap obsève li, anvèti tout jefò ak devouman li ap anplwaye nan travay li. E kidiplis, li pap chache remèsiman. Se kòmsi ou ap rakonte listwa ou bay moun, ki pa pe menm tande ou. Se kòmsi ou fini abiye fè ou byen bèl pou fèt ou, epi aprè tout sa, ou pa sòti.

Erezman Wodòlf nan gwo loup obsèvasyon li, pase anrevi tout ti lekriti ki fè sans nan atansyon rechèch li. Kidonk, pou eksplore tout richès sa yo, entèrese a ap manniganse kanmaradri li jou an jou, tikras pa tikras, avèk Adelina pou li wè si yo ta mare ansanm yon bon relasyon ki chita sou konfyans. Bò kote pa Adelina, pou koze lanmou, sa rete toujou yon pwen enkoni, men an pachat, li ap obsève pito volonte ki ap manifeste lakay Wodòlf, e relasyon ki ap devlope ak rès moun nan kay la.

Dabò li krenn pou Wozali pa ta menm sispèk ant li ak medsen-avoka a, gen yon tèl relasyon. Sepandan, tout anndan kè peyizàn nan natirèlman ap bouyi chak jou pou filè Montaynwa a ki vin reveye somèy lanmou li. Adelina pat konnen ke lafwa grandi apati de sa ou ap tande. Men andepidetou, sa vini reba li plis konfyans nan tèt li, pou li rive kwè ke li se moun tankou tout moun. Men toujouzètil, demwazèl la rete yon moun ki trè rezève. Adelina si tèlman t ap reve sitiyasyon nouvèl sa a, pafwa li konn rive menm pran depale.

Mwen Dominik Anbwaz, mwen pa te vle kwè sa a osivit, men Wodòlf fè mwen konnen, yon jou, Adelina te tou sèl anndan kay la, li te fèk fini prepare manje, aprè, li ale benyen, e apèn li te fin mete rad sou li, Adelina te pran reve pou kont li, epi li di :

- *Bondye, Bondye, si sa ta fèt vre, Wodòlf ta deside marye avèk mwen, mwen ta pe vin yon bèl grenn fanm tout bon, ekstraòdinè, anpenpan. Mwen ta pe achte de kawo tè pou mwen bay moun demwatye fè jaden pou mwen. Mwen t ap bati yon bèl chanmkay pou mwen bay fanmi mwen rete. Achte yon bèl manman kochon ak tout yon koure, pou mwen fè yo grennen pitit ban mwen. Mwen Adelina Masiyon, mwen t ap fè yon bèl boutik nan kay mwen. Achte yon bèl kabann somyè ak bon resò, pou mwen ap mate monte desann. Mwen ta pe achte vantilatè, frijidè pou mwen bwè bon jan dlo glase. Wololoy ! Moun pral gade mwen vre. Mwen ta pe achte yon bèl wòb blesyèl pou mwen mete li ak yon soulye blan. Jan mwen anvi mete yon soulye blan nan pye mwen, sa t ap resi fèt nan vi mwen. O Bondye jou sa a, mwen ta pe fè fèt, pou tank mwen t ap kontan. Aprè, mwen t ap di Bondye, li mèt pran mwen. Yon soulye blan ak yon jip blesyèl, yon kòsaj blan ak boul ble, menmjan madanm depite Salomon Dipèval konn abiye ap fè enteresant pou moun kab gade li a. Senyè ou kwè Wodòlf renmen mwen tout bon ak tout kè li vre ? Yon moun doktè, avoka, pou li ta vini marye ak yon bòn ? A… Mwen pa kwè, paske sa pa janm fèt. Antouka… Sa pa enposib tou. Si Bondye fè sa pou mwen, gade non, mwen t ap pral legliz tout tan pou mwen remèsye li. Mwen t ap mennen Wodòlf bay manman mwen pou li fè konesans. Byen benyen li, poudre li, mache avèk li nan tout kanpay la. Epi mwen t ap di li : Ou mèt pran tout kò mwen Dòdòf cheri, fè sa ou vle avèk mwen. Anbrase mwen !*

Ak de zye fèmen, Adelina t ap vòltije nan yon rèv zye klè ki bay lespwa ak lakontantman. Se konsa sou dènye mo « *anbrase mwen an* », yon ti bri te vini louvri zye li sou Wodòlf, ki te kanpe depi yon bon moman nan kwen pòt la ap suiv konvèsasyon demwazèl la.

Adelina pantan, li sezi, li kouri kenbe men Wodòlf ak de zye li byen louvri, li t ap goumen ak respirasyon li ki te twò fò. Adelina ap

gade kòmsi se pa Wodòlf ki kanpe devan li. Demwazèl la t ap tranble nan tout kò li, epi li di :

- *Misye Wodòlf, se ou sa, ou te kanpe la a lontan ?*

Wodòlf pat kouri reponn, li jis pran men Adelina, li anbrase li avèk tandrès, epi li pase men sou do li. Aprèsa, li ale mete li kouche sou kanape a. Wodòlf di li :

- *Adelina cheri, repoze ou, ou fatige.*

- *Non mwen poko kab ale kouche misye Wodòlf. Li apèn katrè aprè midi, nonplis tou, dòmi pap pran mwen lajounen. Wodòlf, mwen plen travay pou mwen fè.*

- *Mwen konprann Adelina, men pran de twa minit repo, ou fatige.*

- *Reponn mwen non misye Wodòlf, ou te kanpe la byen lontan ?*

- *Eske sa ba ou pwoblèm si mwen te kanpe la byen lontan ?*

- *Non, mwen jis bezwen konnen si ou te tande tout sa mwen t ap di la yo ? Tout sa mwen t ap di yo pa vre non, se blag mwen t ap bay ak tèt mwen.*

- *Adelina, pa di yon mo anplis, jis vini anbrase mwen.*

- *A misye Wodòlf... Mwen pa konn anbrase moun. Mwen santi kè mwen ap bat fò.*

- *Si ou pa konn anbrase, mwen ap montre ou kòman yo anbrase.*

Wodòlf pran de men Adelina, li pase li dèyè kou li, epi li ap chache wout bouch demwazèl la, ki refize totalman. Li te prefere prezante Wodòlf bò figi li, olye bouch li. Men Wodòlf vire pou li mande li :

- *Tinana, se premye fwa ou ap bo ?*

- *Bagay konsa pa entèrese mwen, misye Wodòlf.*

- *Ebyen, de amoure, se sou bouch yo bo, tanpri fè mwen kado yon ti bo sou bouch. Toudousman, lage kò ou nan menm pou mwen kapab montre ou kòman.*

De zye medsen-avoka a byen ateri nan de zye Adelina, pou kontanple bote demwazèl la sou plizyè ang. Nan kè jèn gason an, li

t ap imajine konbyen sa ta bon si chak moun te konprann ki valè yo genyen kòm moun. Kisa yon moun reprezante nan linivè nou ap viv ansanm nan. E konbyen sa vo lè yon moun rete diy a limenm, aprè li fini ranmase tout sa pou li te aprann, e pou li ale viv kòmsadwa. Wodòlf te fini pa reyalize tout inosans Adelina yo, konplete bote li. Tankou yon tè vyèj chaje ak trezò enpòtan, men pou yon rezon, ki nan move pozisyon. Donk, se yon devwa pou li, pou li ale pran Adelina, prepare li, epi monte avèk li kòm konpayon li pou lavi.

Malgre Adelina te lage tout kò li nan men Wodòlf, men li te derefize bo ak avoka a nan bouch. Li sere tout dan li, e li vire tèt li pa dèyè. Li te deklare sanzanbaj, bagay sa yo, li pa konnen yo, donk, kite li an repo li, dayè li santi li jennen pou li fè yo. Nan inosans Adelina, se manke lizaj sa, pou ou ap bo yon moun sou bouch nan figi li.

Avèk anpil pasyans epi bèl ti pawòl, anfen demwazèl la te rive aksepte fè yon ti bo sou bouch pou misye Wodòlf, ki deja elektrize tout sans venn kò li. E anplis, li te bezwen ale. Men Wodòlf te bezwen plis, li di Adelina, li bezwen kounye a, yon ti bo mouye. Adelina souke tèt li pou li mande li :

- *Kisa sa vle di « bo mouye » a ?*

- *Bo mouye pa gen definisyon Adelina, se jis avanse, relage kò ou nan men mwen, epi mwen ap montre ou. Sèlman louvri ti bouch ou, epi lonje ti pwent lang ou, mwen ap fini fè rès la.*

- *Mwen pa nan bagay sa yo menm menm misye Wodòlf! Tanprisouple, lage men mwen pou Wozali pa vin wè mwen kanpe devan ou la.*

- *A machè, pa fè rèd avè mwen, ou konnen byen ke mwen renmen ou.*

Timidman, Wodòlf vire figi Adelina fas pou fas, li panche tèt pa li adwat, epi tèt Adelina agòch, pou yo kapab bo. Nan yon mouvman amikal e sansasyonèl, yo pran de bon minit lenzalòt pou pataje yon ti sirèt a de, tankou yon balon ki ap sikile nan pye de jwè, sou fòm pas en de, en de, en de. Yo rebise bo yo plizyè fwa san redonn. E a chak fwa Wodòlf pral reanbrase Adelina, demwazèl la te gentan pare ap ret tann jènjan kopen an pou klotire li trè fò sou li.

* * *

Jènjan Wodòlf Destine renmen Adelina pou li mouri, li prèt pou li aksepte fè lenposib pou li genyen li kòm konpay. Adelina se yon fanm marabou ki reprezante pou li, tèz ke li ta vle ekri sou peyi Dayiti a. Adelina bèl a lekstrèm. Nan men peyizàn nan, jèn medsen-avoka a wè yon linivè esperans chanjman ki rete ankò natirèl. Posibilite richès sa yo rete san madou, san koken, e pou jwenn yo nan men yo, fòk ou rekonèt se yo ki vrèman baz nasyon an. Kilti yo rete entak a yo menm, mès yo, tradisyon yo, san melanj e yo konplè nan tout dimansyon tradisyonèl yo, san fè bwòdè. Adelina se yon lanmou natirèl e veritab, san konfyolo e san bouden. Se lesansyèl jenòm nan te bezwen pou li te konplete anbisyon rèv devlopman konsyans li, asavwa, si dirijan yo te konprann fòs majoritè abitan yo, lasi enferyorite ki nan zye peyi a ta sòti deja. Men Adelina pou tèt pa li, potko kab fini mezire tout kapasite volonte Wodòlf vle ofri li a.

Po pou po, Adelina te pito wè inegalite yo toujou vle fè konprann nan, kòmkwadire, « *chak pye gen soulye yo* », olye pou li ta louvri de bra li byen laj, pou li ranmase lamàn ki ap sòti nan syèl tonbe nan dezè li. Konsepsyon sa a te vin pouse li poze tèt li yon gwo kesyon : Si mwen ale lage tout kò mwen bay Wodòlf nèt nèt, èske jenòm nan pa pral kite mwen ? Paske limenm ak misye a pa boujonnen nan menm bitasyon.

Deplis, li pa vle Wodòlf konprann tou, li pral aksepte ba li kè li konsa. Fè ti bo pa vle di li dakò remèt li tout kò li. Antouka, Adelina te vin santi li koupab. Se konsa yon Mèkredi aprè midi, Wozali te sòti, pandan li t ap rantre, se premye fwa li te pral tande yon diskisyon ki ap bouyi anndan kay la, nan dimansyon sa a. Wozali te pwoche pi prè sou pwent zòtèy, kache dèyè yon pòt, epi li t ap suiv avèk anpil atansyon konvèsasyon moun yo ap pataje ant yo anndan an. Li tande Wodòlf ki ap sipliye Adelina, li di :

*Pouki w ap pran pòz ou pè m*
*Poukisa ou pa vle kwè m*
*Ou pito trete m mantè*
*Pou kab rele m betizè*
*Epoutan tout zantray kè m*
*Ap dedye san mil powèm*
*Pou bote w, Adelina*
*Pou kwen zye w, bèl Tinana*
*Aksepte m tanpri cheri*
*M ap ba w kè m pou tout lavi.*

Adelina:

*Chè misye tanprisouple*
*Se pa mwen pou ta chache*
*Oumenm, ou alèz kou blèz*
*Mwen menm, mwen se malerèz*
*Se lavi mwen vin chache*
*Mwen pa la pou betize*
*M ap travay lakay madanm*
*Se pa mwen w ta pran pou fanm.*

Wodòlf te reponn:

*Tinana, m tande w trèbyen*
*Men pou mwen, sa a pa anyen*
*Kite m di w detwa ti mo*
*Malerèz pa fè m defo*
*Pa gen lanmou san soufrans*
*Pou jwenn li fò w gen pasyans*
*Se oumenm mwen vle cheri*
*Ann konstwi yon paradi.*

Adelina redrese kò li pou li di Wodòlf:

*Mwen sòti nan tè sale*
*Manman m se yon tètmare*
*Papa m se yon abitan*
*Tout fanmi m se peyizan*
*Ou doktè, ou avoka*
*Kouman pou desann byen ba*
*Pou vin pran m, mwen yon ti bòn!*
*Yon ti bòn ki sot nan mòn?*

Wodòlf kouri kenbe men Adelina, epi li di:

*Olala, Adelina!*
*Bliye si m te avoka*
*Bliye tou si m te doktè*
*Tout sa yo vini aprè*
*M ap defye tout sosyete*
*Jete nan kwen tout franse*

*Pou m kapab rete nan pye w*
*Tinana, m pap kab bliye w.*

Adelina vire an won pou li reponn Wodòlf:

*Olye demen pou m egri*
*Nan chache chimen lòt vi*
*Pito m pran yon malere*
*Paske m pa yon fanm save*
*W ap jwenn twòp bèl bouch pwenti*
*Ki kab fè tilititi*
*Moun lavil, se moun ki fò*
*Moun andeyò, yo bitò*[43].

Wodòlf di Adelina:

*Epoutan nan zye m, ou bèl*
*Tankoun rèn ki sot nan syèl*
*Menmsi moun ta di m avèg*

*Tout zo kot mwen ta vin mèg*
*Ou se fanm tankou tout fanm*
*Ou kapab sèvi m madanm*
*Gwozouzoun, sesi sela*
*Devan pye w, tout se fatra.*

Wozali ki kanpe dèyè pòt la fini pa move, e tout kò li pran grate li. Pandan de fwa li te deside antre pou fè yo wè li, men li te prefere rete tande toujou. E se konsa Adelina te mande Wodòlf:

*Di m pouki ou di w renmen m ?*
*Pouki w vle met men w nan men m*
*Pou yon jou, de twa sware*
*Ou bezwen al plezire*
*Lwe yon chanm soulèkote*
*Tanzantan w fè yon pase*
*M pa bezwen al manjedan*
*Misye Dòf, mwen pa ladan.*

Alòla, Wozali te vin santi li pat kab kenbe ankò, san kachotri, an bandisyon li rantre anndan kay la, a kat min nan fon li tankou yon bonm ki prèt pou eklate. Li parèt dwat sou Wodòlf, epi li di :

43. Bitò : *Moun ki gwosye, refraktè.*

*Sa k ap pase w la Wodòlf*
*Ou doktè, ou filozòf*
*Epi w fin tounen djèdjè*
*Koun epav k ap lapriyè*
*Si l pa vle w, li mèt sòti*
*M pa nan rans ak figidi*
*Okontrè pou l santi l fyè*
*Se limenm k ap ba w baryè*

Adelina fè yon sèl sezisman, ak de men li nan bouch li, li vini pou li ale deplase, men jenòm nan gentan kenbe li. Epi li di Wozali :

*Tanpri Wozali, kanpe!*
*Se pa konsa pou n pale*
*Adelina se yon fi*
*Ki konn sa l vle nan lavi*
*Li kab travay kay madanm*
*Men l depase anpil fanm*
*Si demen san patipri*
*Lavi kab fleri pou li.*

Wozali te reponn Wodòlf konsa :

*Men pa bliye tou, Wodòlf*
*Ti mètdam sa yo sou blòf*
*Pou dayè, Adelina*
*Pa bèl pase Janita*
*K ap fè klas li « Mè lali »*
*K ap prepare l pou lavni*
*Se kouzin mwen pa alyans*
*Pa foure l nan vye lodyans.*

Wodòlf reponn Wozali avèk yon souri :

*Lili, nou te nan manti*
*Men jodi a, m repanti*
*Pito w di m, Adelina*
*Olye pou di m, Janita*
*Pawòl yè, se vèb pase*
*Jodi a, m jwenn verite*
*Mwen renmen Adelina*
*Pa gen lontan m konprann sa.*

Wozali kouri pwoche anba bouch Wodòlf pou li di li, an souke kò :

*Kisa zanmi w yo pral di ?*
*Kòman demen w pral fini ?*
*Yon fanm jepeteklere*
*Kab sèvi w nan sosyete ?*
*Kot diplòm ou pral kwoke ?*
*Kot relasyon w pral rive ?*
*Pitimi pap janm diri*
*Si m te ou m ta reflechi.*

Woldòf sekwe tèt li ki vle di non, pou li reponn Wozali :

*Otan ! Wozali, otan !*
*Venn mwen vin koule plis san*
*Lè m tande w pale konsa*
*Sitou pou Adelina*
*Pye frape, zòtèy senyen*
*Fè m konprann chimen demen*
*Mwen pa pè pou m desann ba*
*Pou m monte Adelina.*

Lè Wozali tande koze sa a, li ale louvri de batan pòt kay la, epi li di Wodòlf :

*Mwen ta kwè li ta miyò*
*Si w ta pran l sòti deyò*
*Dayè la a pa yon otèl*
*Pou moun ap vin jwe marèl.*

Li vire gade Adelina, epi li di li :

*Adelina w revoke !*
*Tann fen mwa a wa vin touche*
*Manman krab, vye tètbòbèch !*
*Vye fanmfèy, manman penbèch !*

Adelina ki te rete dousman an, reponn Wozali :

*Men madanm, ban m di de mo*
*Pa panse m pa konn sa m vo*
*Eske w tande m salanbe w*

*Mwen pa janm derespekte w*
*Se misye a k ap pale*
*Li granmoun, li di sa l vle*
*M te deja di l m pa dakò*
*Se limenm k ap fè wòklò.*

Wozali pat menm kite Adelina fin pale, li fonse sou li pou li di li:

*Fèmen dan w machann pwason*
*Pye poudre, zye kalmason*
*Manman vè, pitit pinèz*
*Moun soupay, timalerèz*
*Ban m talon pye w, Awona!*
*Ras koulèv, madan Oba*
*Samaritèn kevouzèt*
*Lafrechè, tizèl ravèt.*

Wodòlf gentan kouri kanpe nan mitan yo pou evite deblozay. Men Wozali si tèlman ap fè bri ak yon pakèt bann mo sal li ap repete, gen yon vwazin ki rele Silfida, ki rete touprè Wozali a, kouri vini pou li mande sa ki genyen. Li tande twòp betiz sal ap degrennen anndan kay la.

Silfida se yon lòt manman kalewès ki rete sou Avni Maglwa Ambwaz la. Li pa janm travay nan vi li. Baz okipasyon li, se fè tripotaj epi chache konnen tout sa ki ap pase sou katye nan blòk li rete a. Gen moun ki te ba li ti non «*Ayiti Entè*» afòs li bay nouvèl.

Lè Silfida sòti, li pa janm rantre ak anyen nan men li. Lòt vwazinay yo toujou ap veye kilè sò Silfida monte chodyè. Sa pa janm fèt depi lè yo rekonèt li sou katye a. Gen yon pèsonaj ki te pèdi plimaj li, ki t ap chache defofile lanmou kè li pou Silfida, men sa pa te rive twò lwen. Misye a deklare, se nan lari kòmè Silfida manje. Manje kuit machann yo se boulpik li. Donk, li pa nan pèdi tan al nan monte chodyè.

Kijan li fè lajan li, mwen pa kwè gen moun ki kab reponn kesyon sa a. Sèlman, gen yon tigason ki te di yon jou, manman li te di li, Silfida se lougawou, li konn vole nan nuit ale nan reyinyon c*hanpwèl.*[44]

Li parèt pote fal li tou prese, pou li mande Wozali sa ki ap pase, Wozali pat reponn. Mètrès kay la avanse pou li al fèmen pòt la sou li tankou yon valpa. Silfida te gentan konprann, li pat rete asiste

44. Chanpwèl: *Kò sosyete mistik ki ap ap fè malvèsasyon sou moun lannuit lè solèy kouche.*

bèlmèvèy ki t ap dewoule nan pyès chanm nan. Epi konsa, li vire do li, li ale avèk tout yon tchwipe sèk bò bouch li. Aprèsa, li krache atè bay Wozali. E nan yon ti tan aprè, Wodòlf te kontinye pou li di Wozali :

*Fè atansyon Wozali*
*Konvèsasyon w pa piti*
*Ou pa gen respè pou mwen*
*Ou voye m jete byen lwen*
*Anverite mwen twonpe*
*Tout anndan m ap boulvèse*
*« Et je vais sortir d'ici*
*Pour le reste de ma vie. »*

Wozali te prese reponn Wodòlf avèk reverans :

*Wodòlf, m pa pale pou ou*
*Ou konnen byen ke m pa fou*
*« Je m'adresse à cette vermine »*
*Ki tounen yon kamomin*[45]
*Ki vle fè w pèdi tèt ou*
*Ki pa menm konprann lanmou.*
*Avadra Adelina a*
*Pi sanble yon Selina.*

Adelina pat kab reponn, mo yo pike li nan tout kò l, lalwèt li vin sèch, e dlo te sòti nan zye li. Li vire, li ale pran malèt li ki te nan yon kwen nan kay la. Li ranmase yon bon kout fòs pou li repwoche Wodòlf. Li di li :

*Ou wè byen kisa ou fè*
*Ou pa bezwen ret bèbè*
*Ou te vle leve defi*
*Ou kòmanse, w ap fini !*
*Mwen pa gen fanmi isi*
*W ap ban m kote pou m dòmi*
*Debouye w kou mèt Janjak*
*M p ap dakò w fè kadejak.*[46]

Pou Woldòf te rasire Adelina, li te reponn li :

45. Kamomin : *Grenn ki bon pou maladi, men ki terib nan reyaksyon li.*
46. Kadejak : *Vyòl seksyèl, fòse moun fè sèks san mande.*

*Adelina... Mwen renmen w*
*Ban m di l pi fò, Dòf renmen w!*
*Non pa pou m al plezire*
*Non pa pou m al degaje*
*Men pou tounen boulpik mwen*
*Pou tounen manmanfanm mwen*
*Mwen pap pè pou moun di m fou*
*Nana, depi se pou ou.*

Adelina bay yon soupi. Yon soupi ki eksprime yon soulajman fèm epi asire, men ki pa fè kè Wozali kontan. Mètrès kay la bay yon souri tou, men yon souri jòn ki chaje ak mepri. Adelina bezwen plis asirans toujou, li oblje remande Wodòlf:

*Èske se pawòl serye?*
*Se tout bon w di sa misye?*
*Èske mwen ki yon fanm sòt*
*Kab mache ak ou kòtakòt*
*Sa se t ap pi gwo mirak*
*Ki t ap fè tout moun pran rak*
*Pou pouse imilite*
*Janbe tèt lasosyete.*

Wozali te annik fin tande pawòl sa a, li te rekòmanse fè bri. Sètfwasi pou debon. Li te vin pi dechennen, li leve jipon li anlè, epi li kouri anba bouch Wodòlf pou li kontinye mande li:

*Sa w pral fè ak Janita*
*Ki deja chaje lespwa a*
*K ap travay sou menm chimen*
*Yon jou, pou nou men nan men?*
*Se pou ou l ap etidye*
*L al nan inivèsite*
*Poutank ou malad pou fanm*
*Men w vle pran bòn kay madanm.*

Woldòf te reponn li tousuit tou, san pran souf:

*Wozali nou byen lontan*
*Se pa ni twa, ni katran*
*Okontrè nou te zanmi*

*Lè n te fèk wè nan lavi*
*Si w vle kwè m anverite*
*Jodi a lavi m chanje*
*Mwen pa janm renmen konsa*
*Depi m wè Adelina.*

Wozali te tonbe pran ri fò, e an riyan li di :

*Men Wodòlf malad damou*
*A tèlpwen li vle pou l fou.*

Wozali pran men Wodòlf, li envite li chita sou yon chèz pou li al mitonnen lespri li. Epi li di li tou ba :

*Chache pou fè yon pase*
*Aprèsa… wa vòltije*
*Mèt fentè, jènjan galan*
*Pa bezwen mande kòman*
*Pou l vire lòlòj yon fi*
*Lè l bezwen fè dezafi.*

Wodòlf ki pa vle moun prapra lespri l, releve kanpe, li souke tèt li pou li di :

*Wozali, ti Wozali*
*Pa vire m tankou toupi*
*Menmsi m se jènjan galan*
*M vle fè yon pa annavan*
*Demen m pral gen plis traka*
*Si w fòse m pran Janita*
*Aparans pa di lavi*
*E m p ap pran nenpòt ki fi.*

Se atò Wozali pran ri ak de men nan senti li. Li ap taye banda, zigzage ren li bay Wodòlf. Li mande li :

*Se pou sa a kè w boulvèse*
*Jouktan pou pran deraye*
*Ou pa wè ou deregle*
*Pou al pran yon malmaske ?*
*Janita ankò lekòl*
*Demen, li kab jwe gran wòl*

*Pran swen kay, sa a pa konte*
*Se pou sa bòn ekziste.*

Wodòlf di li :

*Si la a, pa gen garanti*
*Kòman demen pral fleri*
*Mwen bezwen yon moun se vre*
*Men mwen konn sa m ap chache*
*Pa bliye, Adelina*
*Gen papye sètifika*
*Se sikonstans ki fè l la a*
*Pa choute l tankou fatra.*

Wozali relouvri batan pòt kay la ankò. Li pran yon sigarèt, li rale yon chèz, li chita epi li ap fimen. Te gen yon vè dlo devan li, li louvri yon sachè kafenòl, li bwè de grenn, paske li gen tèt fè mal. Aprèsa, li rale yon sandriye met devan li, li ap voye nway. Men figi li byen monstre. Li di Wodòlf :

*Yon nonm diplome tankou w*
*Dwe konnen lonn ki mezi w*
*Pa mezire Janita*
*Nan mamit Adelina*
*Yon jèn fi nan Fakilte*
*Se lavni yon sosyete*
*Yon rapyay lakay madanm*
*Pa kab plis koun kalanplanm.*

Adelina rete kanpe li ap suiv konvèsasyon moun yo avèk anpil enterè. Men, li toujou gade sanfwa li pou li pa derespekte Wozali ki, limenm, pa gen oken rega pou li. Toujouzètil pou respekte Wodòlf, li kite li pale, paske li wè li pa tou sèl nan galimatcha-kwètmakwèt sa a Wozali vle taye mete sou li a. Wodòlf leve kanpe pou yon lòt fwa, avèk yon ton fèm pou li di Wozali :

*Tinana pap fè yon pa*
*Toutotan prezans mwen la.*

Li vire gade Adelina, epi li di li :

*Se oumenm ki pou rete m*
*Ou sèl ki kab kenbe pye m*
*Kote sa pi bèl ankò*
*Si w ta vle m al andeyò*
*M ap suiv ou menm ajenou*
*Pou m mande paran w pou ou.*

Pou teste Wodòlf pi plis, Adelina reponn li:

*Manman m fè chwa yon misye*
*ki pwomèt mwen pou l marye*
*Si m vin pran w, lyann nan kase*
*Nan peyi m se gwo danje*
*M ap pèdi lizay kretyen m*
*M ap pèdi tout zantray byen m*
*Ban m yon chans pou m fè lavi m*
*Pa chache pou avili m.*

Wodòlf souri, li reponn Adelina:

*Gen bon lyann ak move lyann*
*Gen bon tè, ak tè karyann*
*Pa regrèt yon nonm pou mwen*
*Menm si w ta wè m sòti lwen*
*M potko janm konprann lanmou*
*Avèk ou, m pral jiskobou*
*Ou plis pase sa m panse*
*Ou montre m imilite.*

Konvèsasyon an ap manje zantray Wozali ki remake li pèdi batay la devan pye yon bòn li te anplwaye lakay li pa pitye. Wozali remake li pa reprezante anyen ankò pou Wodòlf, devan yon sèvant ke li ap bay dòmi, leve, devan kabann li. Yon ti peyizàn ki ap manje pen li, rès graten chodyè manje li, men jodi a ki sòti pou dechouke talonkikit baz avni li. Wozali pa pale pou yon bon bout tan, li ap gade Adelina ak yon nè. Li ap dezabiye demwazèl la ak zye li tankou yon malfini ki ap vizyonnen yon poul ki kache dèyè yon vitrin ki senbolize Wodòlf, piske Wodòlf enpoze li fè dappiyanp sou li. Wozali wè zye klè li trayi pa pi bon zanmi li Woldòf, ke li ap prepare depi katran an, pou yon demen miyò. Twati dalbeton esperans lavi Wozali twouve efondre nan yon ti farinay koudèy lapli chanèl Wodòlf pou yon bòn.

Avèk Adelina, se yon paj tounen pou Wozali, ki sanble pap janm retounen pou lavidiran. Wozali wè li vann nan konfyans asirans li. Kòmsi, chay sòti sou tèt, tonbe sou kou anndan lakay li, nan pwòp wayòm li. Wozali ap bat bouch li san pawòl yo pa sòti. Li drese tèt li anlè, de zye li fèmen tankou yon moun ki ap mande sekou.

Malerèz la ap gade tankou se yon moso lotri li jwe, biyè lotri a fè premyè lo, men ak sèl regrè, li pa te janm peye lotri a, kidonk, li pa kapab ale touche. Wozali te santi li demantibile totalman. Mètrès kay la pap suiv mesyedam yo ki ap kontinye koze anba bouch li. Pou Adelina te debafwe sitiyasyon an, li mande Wodòlf:

*Mwen poko janm fè zafè*
*Manman m te ban m moso tè*
*W ap dakò kite lavil*
*Kite kay ou Petyonvil*
*Pou vin bati nan pwovens*
*Olye pou ret Pòtoprens ?*
*Lavi nan mòn difisil*
*Pa konprann se jwèt fasil.*

Sou dènye mo Adelina a, Wozali reveye, li leve kanpe pou li kontinye asasinen sèvant Chanbelan an. Li di :

*E deplis, ou se fanm sòt*
*Konkonm sèvèl ou wòwòt*
*Se plante, avèk sakle*
*Sèl pou fè, si w vle manje*
*De twa jou n ap divòse*
*Sizonka nou t a marye*
*Kay madanm, se sa w kab fè*
*Si w pa vle pase mizè.*

Adelina bò kote pa li ki fin jwenn tout asirans byen klè kote Wodòlf, leve kanpe fwa sa a, e deboulonnen lespri li pou debon. Li dezipe bouch li pou li bay Wozali repons tèktègèdèk. Li reponn li :

*Pye lanmou pa gen fontyè*
*Li kab janbe tout baryè*
*Li p ap rete nan prizon*
*Li pi mal pase djondjon*

*Si l te vle w... Se ou l ta p pran*
*Li te nonm ou byen lontan*
*Se paske w se paspatou*
*K ap drive nan tout lakou.*

Se te dènye gout dlo ki ranvèse vaz la. Wozali ki santi jaden lespwa l fin debwaze, plonje sou Adelina ak yon sèl *kalòt Rechèch kriminèl,*[47] nan plen vizaj. Adelina te wè zetwal, li akwoupi atè a ak men li bouche de zye li. Distans pou Wodòlf te leve vini separe yo, Adelina te pran yon lòt bèl kout pye nan lenn, peyizàn lan tòdye, li blayi atè. Lè Wodòlf wè sa a, li oblije plonje sou Wozali avèk fòs, epi li kenbe de men li. Anba gwo kout nè Wozali ap di Wodòlf, lage li, pou li pa fè yon danje sou li. Wodòlf te anfen lage Wozali. Wodòlf te ale soutni Adelina, pou li fè li kanpe sou pye li. Wozali, yon lòt fwa plonje sou Adelina, fwa sa a li kenbe demwazèl la nan kòlèt, men Wodòlf ap bat pou separe yo, men Wozali nan tout firè kòlè li tonbe ap di :

*Lage m pou m dechire l*
*Lage m pou m souflete l*
*Restavèk sa yo frekan*
*Yo pi mal ke vè nan dan*
*Mete w deyò vye sanwont*
*Flanke w deyò malpouwont*
*Fanm jechèch, Madangano*
*Ahounsa, Madanbrino.*

Wodòlf pran men Adelina, e li kòmanse ap tanponnen lespri li ak ti mo dous. Li di li konsa :

*Ann sòti Adelina*
*Pa goumen bay plis traka*
*Mwen pral lwe yon kay pou ou*
*W ap rete ladann toujou*
*Jouktan pou n fè choz serye*
*Pou n marye devan Bondye.*
*Sèl bagay m ap fè w yon tò*
*Mwen pa pral ret andeyò.*

47. Kalòt Rechèch kriminèl : *[Alizyon ak yon pòs polis nan Pòtoprens]. Se yon souflèt depi w pran l, figi w vin kolboso e dan w kab rache.*

Adelina te vini anfen leve, li pase dlo nan figi li, e pawòl rekonfò Wodòlf yo te vin sèvi li konprès pou li repran kouraj. Li pran malèt li, ansanm ak Wodòlf yo sòti deyò. Aprè de twa pa, nan yon ti vwa fèb, li di jenòm nan:

*Ou pa menm bezwen pale*
*M t ap gade kote w kanpe*
*Chonje w di m: «ou vle marye»*
*E ou di, nou p ap kite*
*Si w leve m devan fanmi m*
*Pou landyèz deyò pa ri m*
*M ap ba ou tout sa w bezwen*
*M ap montre w sekrè k nan mwen*
*E tout kè m pral suiv lòd ou*
*Tout anndan m va vin pou ou.*

Wodòlf te reponn li:

*Okenn moun pap kab panse*
*Okenn moun pap kab twouve*
*Sa k kache nan fon lespri m*
*Menmlè vre yo ta ofri m*
*Lajan, lò avèk dyaman*
*La ankò m t ap nan touman*
*Epoutan Adelina*
*Fè m mache tipa tipa.*

Adelina bò kote pa li, pran chante tou:

*Ou konnen ou fè m sezi*
*A pa w vle leve defi*
*M ap tranble, m pa kab pale*
*Ou fè kò m paralize*
*M ap mande w, èske m mèt kwè*
*Se pa fè w ap fè moun wè?*
*Men n a de, pa gen moun la*
*Si w ap jwe, tou fè m konn sa.*

Wodòlf rale yon mouchwa li siye anba zye Adelina ki anfle, epi li di:

*Tinana, tanpri souple*
*Fèmen bouch ou, pa pale*
*Mwen konprann ou etone*
*Men cheri, se verite*
*Eseye gade lavi*
*Ou se fi tankou tout fi*
*Leve tèt ou silteplè*
*Devan zye m, ou gen valè.*

Adelina di :

*O zanj yo, èske se vre ?*
*Mwen santi m pa kab kanpe*
*Si se vre Dòdòf ou vle m*
*Pa pè moun, pran m... Anbrase m !*
*Anbrase m, pa di m ou wont*
*Karese m, san mande m kont*
*Se va prèv pou m wè lanmou w*
*M a montre w, kòman m damou w.*

Wodòlf kanpe pou li gade Adelina fiks nan zye, epi li souri... Aprèsa, li di li :

*Ou bliye si n nan lari*
*W ap mande m leve defi*
*Ou konnen jan m pè piblik*
*Ou konnen jan m pè kritik*
*Kòm renmen w, m ap anbrase w*
*Fèmen zye w, ban m karese w*
*E si w vle, m ap fè l ankò*
*San regrè e san remò.*

Wodòlf bo, anbrase e satouyèt Adelina ki espante, li di :

*Ay Dòdòf... Mwen wè w gen kran*
*M wè w pa pè pou chanje kan*
*Men toujou, sa a pa ase*
*Gen baryè pou travèse*
*Si w renmen m, met ajenou*
*Di : Nana, pou ou, m vle fou*
*Mwen renmen w avèk tout kè m*
*Mwen p ap pè si m jwenn pwoblèm.*

Wodòlf di :

*Tinana pa fè m soufri*
*Si m renmen w se pou lavi*
*Gen kote m pa twò rapid*
*E w konnen trèbyen m timid*
*Kòm renmen w, m ap fè sa w vle*
*Depi se kè w ki pale*
*E tousuit, ban m ajenou*
*Tinana, pou ou, m vle fou.*

Adelina pran men Wodòlf, li leve li atè a, epi li di li :

*Pa fache si w wè m fè w sa*
*Si w ta vle konn poukisa*
*Moun peyi m se moun ki rèd*
*Y ap mande w fè bagay lèd*
*Y ap mezire tout lajè w*
*Pou yo kab wè tout longè w*
*Se aprè mil penitans*
*Y arive fè w tout konfyans.*

Wodòlf te reponn Adelina :

*Mwen p ap bay tèt mwen pwoblèm*
*Mwen renmen w avèk tout kè m*
*Si w ta vle m vole nan syèl*
*Al achte twòn lakansyèl*
*Anyen sa, depi ou vle*
*Se mwendchoz, depi w pale*
*Pase m lòd, di m sa w bezwen*
*Sakaje m, voye m byen lwen.*

Adelina pase men nan ren Wodòlf, epi li di li :

*Ann ale, ann al lakay*
*Pou m mennen w fè konesans*
*Lè w rive, y a wè sa w bay*
*Nan renmen pa gen fè tyans*
*Pa twonpe w, y ap pase w tès*
*Y ap mande w fè sa w pa vle*

*Men tanpri, an tout sajès*
*Obeyi san mimire.*

Woldòf tou reponn li :

*Koute m byen cheri, koute*
*Gen anpil pou n obsève*
*Pa kouri san teke fren*
*Pou n panse n ap byen mennen*
*Peyizan an devan lalwa*
*Pa twonpe l, pa ba l manti*
*Yo konn dwa, yo konn devwa*
*Se yo menm ki ren lavi.*

De zye Adelina louvri byen gran pou li di :

*Lè m tande w pale konsa*
*Tout anndan m pran sakaje*
*Gen yon mo ou sot di la a*
*Ki fè tèt mwen boulvèse*
*«Nou konn dwa, nou konn devwa»*
*Gen pou moun, nou se bètbwa*
*Poukisa w ap pran pou nou*
*Èske w di l, avèk lanmou ?*

Wodòlf pa pran tan anvan pou li reponn Adelina konsa :

*Wi Nana, se ak lanmou*
*Tout zantray kè m konn pale*
*Bon lanmou, ak respè tou*
*Kè lespri m konn adrese*
*Lwa lanmou pa gen fontyè*
*Li pa nan kache dèyè*
*Balans pwa l dwe san defo*
*Pwent egui l dwe a zewo.*

Kòmsi pou remèsye Lesyèl, Adelina leve tèt li anlè pou li di :

*Mwen pa jwenn anyen pou m di*
*Kè m kontan, men m pa kab ri*
*M vle pale, bouch mwen mare*
*Zye m louvri, men m ap reve*

*Sa pou m fè… Di m sa pou m fè*
*Di m sa pou m di, m p ap ret bèbè*
*Ban m yon mo, di m sa pou m di*
*Èske m kab… rele w cheri ?*

An dangriyen Wodòlf di li :

*Se tout dwa w, Adelina*
*Ou te dwe di m sa deja*
*Byen lontan m ap siveye w*
*Lontan sa m ap kontwole w*
*Mwen t ap tann pou di m cheri*
*M ta renmen w rele m « Papi »*
*Mwen, m deja rele w Nana*
*Kwak non w se Adelina.*

Adelina reponn Wodòlf :

*Mwen santi m dekontwole*
*Ou fè tèt mwen chavire*
*Ban m vole kwoke nan kou w*
*Pou m chita nan kè lanmou w*
*Se premye fwa mwen di sa*
*Premye fwa m santi m konsa*
*Mwen santi tèt mwen pati*
*Mwen renmen w, Dòdòf cheri.*

Wodòlf di Adelina :

*Ou resi damou toutbon*
*Se de bon k pral fè bonbon*
*Mande mwen sa w pi pito*
*Nenpòt chwa pap fè m defo*
*Okontrè w ap fè m favè*
*K ap tounen yon vrè bonè*
*Ant oumenm avèk mwen menm*
*Se la a m pral wè si w renmen m.*

Adelina di :

*Pou kote n gen tan rive*
*Tout bèl pawòl nou pale*

*Pou ap mande si m renmen w*
*Epi panse si m kab nan men w ?*
*Se mwen menm ki pou ta di*
*Nan fason w, ou fè m sezi*
*Menmsi w renmen m ak pitye*
*La a ankò, ou moun serye.*

Wodòlf di li konsa :

*Mo bouch mwen toujou sakre*
*Si w pa kwè m m ap sèmante*
*M ap jire devan Bondye*
*Mwen pa renmen w pa pitye*
*Tout sa m di w, se verite*
*Se lanmou w ki fè m tonbe*
*Ranmase m, epi ban m men*
*Pou nou mache men nan men.*

Pou laplibèl yo reanbrase avèk anpil tandrès nan mitan lari piblik la. Sant pafen kò yo ki deja chaje ak elektrisite lanmou, vini fè yon sèl nan menm chimen antant yo. Tout moun ki ap pase ap mande, ki kote moun sa yo sòti la a. Te gen yon jèn dam ki te la, e ki wè espektak la, li louvri bouch li pou li di :

– *Gwo lajounen sa a, pou moun sa yo kanpe sou yon plas piblik ap dechire lang yo konsa, sa ki fè yo pat chache yon kwen pou yo te voye kò yo. Se chyen mwen konnen ki sou mounn konsa. Moun sa yo gen lè pi mal pase chyen.*

Gen yon fanm ki t ap vann Wowoli, janjanbrèt, kòk graje ak tablèt graje, ki limenm tou t ap asiste de anmoure yo, li prese reponn jèn dam nan :

– *Alewè kè ou ki grenn ak tètbika ou la ! Se « vapmenni » nou konn fè. Nou pa kab konprann sa ki rele anmoure ak anmourèz, ni kase tibwa nan zòrèy mennaj. Anvan nou parèt nou te gentan fin vann. Kidonk, nou pa kab wè de moun ki renmen ki ap rankontre. Mwen menm, lè mwen te jèn fi, gason ki t ap vini pran mwen an, te pase tout pas estasyon, anvan pou li te resi jwenn mwen. Se pa de lèt li pat ekri paran mwen, anvan pou nou te ba li chèz pou li chita, pou li te rive konnen mwen,*

*mwen menm Terèz Kamilyen. Oumenm ti avadra zèlravèt, kite moun yo karese karese yo tande. Chache yon kote pou ale grate kò ou.*

Pawòl yo te antre nan sans Wodòlf. Li fè machann nan kado yon bèl senk goud wouj tounèf. Madanm nan leve kanpe, li danse, li brase ren li venmil fwa. Aprèsa, li taye yon sèl banda mete moun sou de ran. Tout moun te bliye Wodòlf ak Adelina, pou yo te fikse zye yo sou machann lan ki t ap fè moun ri.

Wodòlf t ap mache bradsou bradsa avèk manmanfanm li, Adelina. Sou tout Channmas la, yo t ap mache, pale, kase koze foure nan zòrèy youn lòt. Adelina te tou pwofite remande akonpayatè a :

*Ban m mande w yon lòt koze*
*Reponn mwen san kè sote.*
*Si yon jou... yon jou konsa*
*Ou rankontre Janita*
*Sa k pral fèt ant ou ak li*
*Dòdòf, di m kisa w pral di ?*
*W ap tounen fè bak aryè*
*Repran sa w kite dèyè ?*

Wodòlf te reponn li :

*Retounen pran Janita*
*Pou m kite w Adelina*
*Se bwote dlo nan panyen*
*Se achte sa m pa bezwen*
*O gran jamè m pap fè sa*
*Se kòmsi m pa t fè yon pa*
*Mwen bezwen wè w devlope*
*Pou lavi n kab pwospere.*

Adelina pran tan an pou li gade avoka a nan zye. Aprèsa, li souke tèt li avèk regrè. Wodòlf mande li poukisa jès sa a. Adelina te reponn li :

*Poukisa m t al kay madanm*
*Al travay pase mizè*
*Avili tout de ran dan m*
*Epoutan m te gen bonè*
*M pat panse m itil anyen*

*Mwen panse m te yon voryen*
*Papa m te monte bon chwal*
*Manman m fè m sou bon zetwal.*

Wodòlf te vin fè li konnen :

*Se paske mwen potko wè w*
*Ki te kòz ou la toujou*
*Tout sa w di, mwen toujou kwè w*
*Pawòl ou se kle lanmou*
*Sa Bondye sere pou ou*
*Dlo bwatchèn pap kab bwote l*
*Sa Lesyèl sere pou ou*
*Pèsonn moun pap kab bare l.*

Adelina di Wodòlf dakò, men mwen gen yon lòt pi gwo kesyon pou ou. Wodòlf mande li ki kesyon. Li mande avoka a :

*Si pa malè... Wozali !*
*Ta mande w refè zanmi*
*Mwen konnen nou te trè byen*
*Relasyon n te rive lwen*
*Kòm rasin nou plante fon*
*Sa w pral di l ? Ou kab di l non ?*
*Sa w pral fè nan w ka konsa ?*
*M ta renmen tande w sou sa.*

Fwa sa a, Wodòlf pran yon lòt ton pou li reponn Adelina, li di :

*Ban m mande w Adelina*
*M t a renmen konn poukisa*
*Poukisa w bezwen konnen*
*Tout filyè ki gen nan mwen*
*Poutan mwen, m poko mande*
*Kisa cheri ou pote*
*Mwen konnen mwen va gen tan*
*Pou m poze w kesyon tout jan !*

Adelina bat men li, (*pa w, paw*) epi li di :

*Apali ! M resi kenbe w*
*Ou pa t kwè m t ap tekepye w*

*Se premye fwa w pa reponn*
*Kesyon sa a, li ba w redonn*
*Pou zanmi w lan Wozali*
*Sanble w gen feblès pou li*
*Menm ak ou li trè angran*
*Li gen rezon pou l frekan.*

Wodòlf di :

*Bon oke Adelina*
*Fè jalouzi w la bat ba*
*Mwen te byen ak Wozali*
*M kab toujou pale ak li*
*Se lakay li m rankontre w*
*Mwen konnen l pi byen pase w*
*Wozali pa fè m anyen*
*Poukisa pou n pa ret byen.*

Adelina kouri reponn Wodòlf:

*Rat ki bon nan manje ze*
*Pap wè ze pou l ret kanpe*
*Pa bliye kisa w te di*
*Nou pa te sèlman zanmi*
*Se paske l pi gran pase w*
*Laj sou tèt li depase w*
*Ki fè l t ap ba w Janita*
*Pou mare pye w, pou ret la a!*

Wodòlf mete de men nan tèt li pou li di :

*Woulala Adelina!*
*Sa k pase deja pase*
*Mwen pat jan m vle Janita*
*Se pou sa m te opoze.*
*Mwen pa konn kisa w pèdi*
*Nan chache laj Wozali*
*Mwen chwazi moun kè m mande*
*Se mwen ki pou konn sa m vle.*

Adelina reponn Wodòlf:

*Jouska prezan ou pa di*
*Si w kontre ak Wozali*
*Sa k pral fèt, sa k pral pase*
*Èske w ap kab reziste ?*
*Èske w ap pale avè l?*
*Èske w ap kache pou w wè l?*
*Annik di m laverite*
*Si toutfwa n ta rankontre.*

Wodòlf te oblije reponn Adelina klè :

*Si m rankontre Wozali*
*Kisa w vle pou n jwenn pou n di*
*Pawòl rans, pawòl pase*
*Vye istwa pou n rakonte*
*Wozali pa yon miwa*
*Kote pou m gade figi m*
*Dayè, se ta pèdi dwa*
*Se ta bay moun deyò ri m.*

Kè Adelina te vini soulaje, men kwak sa li di :

*Si toutbon ou wè m kòm fanm*
*Ki kapab sèvi w madanm*
*M ap mande w pou kanpe lwen*
*De tout sa ou pa bezwen*
*Vèb pase, vye pawòl rans*
*Kab mete m nan plis soufrans*
*Ekzante w ak Wozali*
*Pou w pa fè m fè jalouzi.*

Konsa, Wodòlf te tonbe pran ri, epi li di Adelina :

*A Nana, kisa w gen la a*
*Sa ki pran w k fè w ap fè sa a*
*Wozali ak mwen te byen*
*Menmsi nou te rive lwen*
*Sa pa di se li k nan kè m*
*Ni se li k ap fè bonè m*
*Bonè pa m, pa nan « mounpa »*
*Bonè m se : A-de-li-na.*

Adelina pat fini dakò ak bèl pawòl yo, li di Wodòlf:

*Se pa sa w tande m mande w*
*Si kesyon m nan mare pye w*
*Pa reponn, oubyen di m non*
*Pa gen moun k ap di w kapon.*
*Chonje byen jan l t ap vekse m*
*Devan zye w li maltrete m*
*Si pou li, yè m te yon fanm*
*Jodi a, m vle madanm.*

Wodòlf te reponn:

*Men cheri, mwen ba w tout dwa w*
*Se ou k pou enpoze lwa w*
*Men m pa kwè sò Wozali*
*Pral nan kanpe nan lari*
*Pou l joure fè estera*
*Si l rankontre w, Tinana*
*Antouka, si l ta fè sa*
*Mwen t ap ba l move rega.*

Adelina afime bay Wodòlf:

*Li genlè konprann mwen dou*
*Li t ap jwenn avèk mwen tou*
*M ap priye pou l ta gade m*
*Pou m mande l, sa l te prete m*
*Sa m bliye mwen pa t ap di l*
*M pa t ap pè di l nan figi l*
*Sa bèt la te di manman l*
*Pou m voye l al chèche ran l*
*Fò m remèt li kalòt la*
*Menmsi se pa jodi a.*

Avoka a retonbe ri ankò pi bèl, epi li di Adelina:

*Poutan, m te konprann ou dou*
*E m pat konnen si w jalou*
*Mefye tout moun nan lavi*
*Mefye tout gèp k ap dòmi*

*Mande bouch sa l kab manje*
*Pa mande l sa l kab pale*
*Si w wè jan ravèt mache*
*Ou p ap kwè si l konn vole.*

Adelina tonbe ri tou, epi li di Wodòlf:

*Ou pa moun ki bezwen fil*
*Ou grannèg, ou jwe gran wòl*
*Janita pa enbesil*
*Se pou ou plis li al lekòl*
*Se pa pou lave, pase*
*Paske l pa konn kwit manje*
*Byen anvan men w te nan men l*
*Di m pouki ou pa renmen l?*

Wodòlf te reponn Adelina:

*Janita chaje defo*
*Vye defo ke w pa genyen*
*Lè l de lwen, li bèl nan do*
*Pa rapò a jan l penyen*
*Men m pa vle se makiyaj*
*Ki pou fè m renmen yon fi*
*Kwak Janita pa gen laj*
*Karaktè l konn fè m kouri.*

Se atò Adelina pran ri, l ap rele Dòdòf kenbe m, kenbe m! Aprèsa, li di:

*A Wodòlf! ou gen sou ou*
*Ou fè m ri jouktan pou m sou*
*Se pou sa a ki fè w vole*
*Ou vole san di w ale*
*Makiyaj ak move ten*
*Kab fè fi pran fè tenten*
*E mwen menm, m pa gen anyen?*
*Sitou m pa konn byen penyen.*

Anmore Wodòlf reponn anmorèz Adelina:

*Bote pa w la natirèl*
*Rele sa, ou fèt avè l*
*Ou mèt pantan nan dòmi*
*Pli w pa fè majigridi.*
*Epoutan lakay yon lòt*
*Fò l fade nan tout figi*
*Tankou manman lamayòt*
*K ap kapte moun nan twonpri.*

Adelina di :

*Si omwen w te fè l konn sa*
*Sa ta kab pa rive la*
*Mwen pa kont sa kè w mande*
*Mwen pa konn sa l dezire*
*Ou te dwe di l sa w reve*
*Fè l konnen sa kè w panse*
*Pou lide l te kab vin lib*
*Pou l pat tonbe nan rizib.*

Wodòlf te reponn Adelina :

*Mwen bouke pale manmzèl*
*Ni limenm, ni Wozali*
*Se achte pwodui, fè bèl*
*Ki pasyon yo nan lavi*
*Achte très, fè tikouri*
*Woze bouch, fè granpanpan*
*Mache fè tilititi*
*Ou konnen Dòdòf pap pran.*

Adelina ak men li pase nan ren anmore li, bay yon ti souri epi li di :

*M gen konsyans nou pa menm ran*
*Tout fanmi m se malere*
*Poukisa ou kite w pran*
*Nan yon bòn, yon tètmare*
*Tèt mwen pa gen pèmanant*
*Se lanati ki pran swen n*
*Nou pap fè enteresant*
*Se koutim nou leve jwenn.*

Wodòlf reponn li :

*Kwak ou pa fè cheve w lis*
*Se pou sa m renmen w piplis*
*Ou pa ban m figi de fas*
*Bote zye w pa gen odas*
*Ou gen bèl jansiv vyolèt*
*Zye mouran w yo di m fè dèt*
*Tout dan w blan kou dan zonbi*
*Kò w se jaden paradi.*

Adelina di Wodòlf tou :

*Ou pa ni kout, ni twò wo*
*Ou byen fèt, ou san defo*
*Kò w fè sans, e po w byen klè*
*Se pou sa mwen pat vle kwè*
*Si toutbon ou se pou mwen*
*Si w ta chanje, ou ret lwen*
*Jiskela, m ap di w mèsi*
*Paske m pap regrèt nonpli.*

Wodòlf mete men sou bouch Adelina pou li fè li pe, epi li di li :

*Adelina, Tinana*
*Pouki sa w pale konsa*
*Ou se yon bèl marabou*
*Se pou ou, kè m gen lanmou*
*N ap marye, n ap fè pitit*
*N ap fè lanmou, n ap jwi lavi*
*Devan zye m, ou plen merit*
*Se ak ou mwen vle vyeyi.*

Adelina kanpe pou li di :

*Mwen pap di yon mo ankò*
*Ou mèt pran m tribò-babò*
*Fè m sa w vle, sa kè w kontan*
*N ap renmen, wi ! Pou tout tan*
*M fè w konfyans pou tout lavi*
*Jiskaske mwen vin mouri*

*Menm nan wayòm paradi*
*N ap renmen a lenfini.*

Bò Rèksteyat la, ak dlo nan zye, yo tou de re-anbrase nan yon pwofon admirasyon somèy lanmou. Yon veritab lanmou ki fè youn pat vle lage lòt. Se te yon gwo moniman pou tou de, ki vin rete yon temwayaj ki jistifye rankont yo nan lavi. Adelina fikse Wodòlf nan zye, epi li kontinye mande li :

- *Konbyen pitit ou ta vle mwen fè pou ou cheri, e ki kote ou ta vle nou ale abite ?*

Aprè kèk bon minit Wodòlf fini reflechi, li te reponn Adelina :

- *Se yon bèl kesyon ou poze mwen la. Pou mwen prensipalman, mwen ta renmen gen anpil pitit, paske mwen renmen timoun. Men !*

Adelina di :

- *Men kisa ?*

Wodòlf reponn :

- *Men suivan kontak nou pran la a, ale fè anpil timoun pa solisyon nou ap gen bezwen.*

Adelina di :

- *Mwen poko konprann.*

Wodòlf di :

- *Tande mwen byen, premye bagay nou pral fè, mwen pral monte andeyò avèk ou nan peyi ou Chanbelan. Silteplè, nan avyon ! Mwen pa pral monte bato. Mwen pral mande paran ou pou ou, epitou fè konesans nan fanmi an, pou fanmi an kab vini fanmi pa mwen. Aprè, mwen pral enfòme fanmi pa mwen. Mwen konnen se pa sa a yo ap atann nan men mwen, men, mwen pa ba yo regle anyen pou mwen. Mwen ta pi kontan pou yo ta konprann mwen, olye pou yo fache kont mwen. Adelina, mwen konnen manman mwen pap twò ban mwen pwoblèm, ni Anta ti frè mwen. Misye pa moun ki ap antre nan koze moun, sa ou ba li, se sa li pran. Men, mwen konnen papa mwen ak ti sè*

*mwen Anayid se de opozan mwen pral fè fas. Epoutan, Adelina, se pa vrèman pwoblèm nan sa. Kit yo vle, kit yo pa vle, mwen gen pou mwen fè yon vi kanmèm, epi pèsonèl. Pwoblèm nan se preparasyon Adelina pou nou wè avan tout bagay. Konbyen pitit, ou kote nou pral abite, kesyon sa yo ap vini aprè.*

Adelina di Wodòlf:

- *Avèk tout sa ou pral jwenn nan mwen, wa fè mwen vini madanm ou. Pou dabò, mwen gen diznèf lane sou tèt mwen, mwen gen tan devan mwen pou mwen rive kote ou vle. Lekòl, se te toujou rèv mwen. Se men mwen ki twò kout, ki te fè mwen kanpe nan wout. Dòdòf, vi laj ou, ou pral gen tranndezan nan de mwa, ou dwe gen yon timoun. Pou rekonpanse ou pou lanmou sensè ou, mwen vle fè yon timoun. Men aprèsa cheri, se lekòl pou voye mwen. Li mèt se aswè, mwen pa gen pwoblèm pou sa. Deviz pa mwen se rive jwenn ou, tankou latè ki ap vire nan lantouray solèy la pou li kab resevwa chalè li. Cheri, mwen pa vle sèvi ak chalè ou, konesans ou, mwayen ou kab ofri mwen, pou ryen. Men, mwen vle toutosi pran yo, epi travay ak yo. Tankou latè ki pap janm kab rive nan degre chalè solèy la, men li pran enèji li yo, epi li konvèti yo an bon sèvis pou tout sa li gen bezwen. Kidonk, mwen ap fè tout jefò mwen kapab pou mwen plè ou. Etidye, epi vanse pou pi devan pou mwen toutomwen, rankontre ou nan eklips ou, menmlè lalin sosyete opozan an, va kanpe nan mitan nou, pou bare limyè ou, men se va pou yon ti moman. Lonbraj lapèn ki va bare mwen an, sètadi eklips la, va eprèv mwen pou ou. Wi, mwen ak ou gen pou rankontre yon jou, pou tout bon, paske solèy ak latè konn rankontre. Lè sa a, mwen va tounen yon satelit pou ou, pou mwen tounen pou ou chak jou nan vi mwen. Fè laviwonn ou pou mwen kab jwenn chalè pwisans ou, degre konesans ou, pou mwen kab viv. E mwen va reflete sou ou, tout chalè lanmou mwen va jwenn nan men lanati.*

Wodòlf retounen mete de men nan tèt li poutank li sezi tande bèl pawòl ki ap sòti nan bouch Adelina. Wodòlf di :

- *Adelina ki kote ou jwenn ekspresyon sa yo ou ap deklare mwen la a ? Mwen pa janm tande pawòl dous chaje ak bèl imaj sa yo nan bouch ou. Èske ou konnen, gen anpil elèv swadizan nan inivèsite,*

*ki pa kapab eksplike osibyen bagay ou ap eksplike mwen la a, menmlè yo konnen yo?*

Adelina te reponn li:

- *Eben cheri, yo kab manke langay. Mwen te etidye eklips solèy la, ni eklips lalin nan, depi nan klas elemantè. Mwen etidye de gwo mouvman latè ap fè nan lantouray solèy la, eksetera. Mwen etidye mare montant e desandant. Atraksyon lalin nan ki konn ekzèse presyon sou latè ki vini lakòz lanmè monte ak lanmè desann. Yo rele li: «flux et reflux» nan bon langaj lang franse a.*

Wodòlf te reponn Adelina nan yon vwa gwonde ki chaje ak konviksyon:

- *Adelina, si ou te jwenn ou ta fè! An nou kanpe sou sa! Mwen pral pouse ou pou rive lwen, epi byen lwen, toutotan ou kapab. Adelina leve tèt ou, gade solèy tankou tout moun! Mare senti ou, nou pral nan lagè: Lagè manchlonng; Lagè kont vye kritik parazit; Lagè kont jalouzi; Lagè kont prejije klas sosyal; Lagè tout longè. M bezwen konsantman ou sèlman pou mwen plede kòz ou devan tout fo baryè, tout fo pwoblèm. Adelina, tout moun se moun, pa gen moun pase moun. Annavan! Kenbe flanbo viktwa a byen wo anlè tèt nou, pou mwen kab dirije cheval nou pran wout paradi. Paradi ou, se ou ki pou konstwi li avèk mwayen ou gen nan men ou. Tout lòt engredyan, osinon kontribisyon lòt moun va pote dwe an dezyèm pozisyon. Moun pa tann paradi nan men moun! Nou pral fòme yon fwaye apati noumenm pou nou viv kòmsadwa.*

Adelina te pran sezi devan tout bèl pawòl siblim sa yo. Li te pran tan pou li gade Wodòlf ki vini toutafè chanje nan vizaj, tèlman li devwe pou li. Adelina di Wodòlf:

- *Wodòlf, pase listwa mwen kole sou po m. Pase listwa mwen, se lonbraj kò m. Cheri, wout la long anpil. Men, depi ou pa abandone mwen, mwen pap abandone ou tou.*

Wodòlf tounen reponn Adelina:

- *Adelina! Abandone yon rèv se bay lenmi legen! Se vre, wout la long, men pa pè. Pa mande èske nou ap rive, ni pa di ou kwè. Se*

*mete men nan pat la ki vrè solisyon an. Menm lè ou wè mòn lan sanble li pi wo, ou pa dwe pè bati yon lòt mantalite fèm nan ren mòn lan pou ou rezoud kèk lòt pwoblèm. Adelina, ap toujou gen pwoblèm, mentou, depi yo parèt yo ap toujou gen solisyon tou. Si yo pa gen solisyon, konnen yo pat pwoblèm. Se devwa ou, devwa mwen pou nou fouye, chache. Pa okipe moun ki ap di, ap toujou gen moun pou di. Noumenm, an nou travay.*

* * *

Vè zòn sizè nan aswè, Wodòlf, nan vwati Pejo 404 li a, te pran Adelina pou li mennen li al dòmi nan yon otèl. Adelina te byen rasire li anba pwoteksyon byenfetè li, li pa te menm oze poze Wodòlf kesyon sou sa. Li chita byen alèz sou kote mennaj li, epi yo derape. Sepandan, lè yo te prèske rive bò otèl la, kè Adelina kase vap ! Li kenbe men cheri a, e li sere li pifò, epi li di :

- *Ki kote ou ap mennen m la a, non non, mwen pap antre kote konsa.*

Wodòlf gade li, epi li mande demwazèl Adelina :

- *Poukisa cheri, ou genlè pè ?*

- *Kòman ou vle pou mwen pa pè. Se pa wout mwen sa.*

- *Wout pa wout, fòk ou jwenn yon kote pou al dòmi, doudou.*

Adelina te si tèlman ap reve avèk Wodòlf, li bliye si Wozali te mete li deyò lakay li. Donk, fòk li jwenn yon lòt kote pou li dòmi. Latou, li te kòmanse ap fè refleksyon lè Andreya matant li te mete li deyò, se gran mèsi yon latrin ki te pèmèt li pase kèk nuit pou li te dòmi. Aprè kèk bon minit, li lage men Wodòlf pou li remande li :

- *Se pa vye moun ki konn antre nan otèl ?*

Wodòlf te kouri reponn li :

- *Kòman vye moun nan cheri, tout moun konn al nan otèl, Nana.*

- *Non cheri, yo toujou fè mwen konnen, se jenès yo konn bare nan otèl.*

Wodòlf tonbe ri, li eksplike li :

- *Adelina monnamou, otèl fèt pou tout moun. Moun ki ap vwayaje; ki vin pase nuit; konsa tou pou moun ki bezwen pase yon bon moman.*

- *E nou, kisa nou pral fè, nou pral pase yon bon moman ?*

- *Adelina, ou pral dòmi ! Mwen ap peye youn oubyen de semèn nan otèl la pou ou, annatandan mwen jwenn yon kay pou mwen lwe pou ou.*

- *Dòf, tout tan sa pou mwen fè nan otèl la ? Bon, e moun ki nan otèl la, yo pap vin antre sou mwen lannuit ? Kijan anndan otèl la fèt ?*

- *Adelina mwen pa konprann ou, kòman pou moun yo antre sou ou a ? Cheri, chak moun nan chanm yo. Lè ou pral benyen, chanm ou ap byen fèmen, e chak moun apa. Ankò la, se si ou vle rete nan otèl la pase jounen. Mwen ap vin chache ou, sòti al achte tout sa ou ap gen bezwen. Ale flannen avèk ou. Ale nan sinema elatriye. Epi aswè pou vin antre dòmi, pwenba !*

- *Wodòlf, ou pa bezwen pale fò, se konnen mwen pa konnen ki fè mwen ap mande ou. Apa ou fache ? Bo mwen cheri !*

Yo bo dousman ak kè kontan, Adelina te remande Wodòlf :

- *E oumenm cheri, ou pap rete avèk mwen ?*

- *Bon mwen menm, mwen pral dòmi lakay mwen, Montaynwa.*

- *A bon !*

- *A bon kisa ?*

- *M te kwè.*

- *Ou te kwè kisa, Adelina ?*

- *M te kwè ou t ap la a tou, Wodòlf.*

- *Pou fè kisa, Adelina monamou ?*

- *Anyen, se pou sa ki fè mwen di : Mwen te kwè a.*

- *Donk ou te kwè mwen ta pral dòmi avèk ou. Adelina, si mwen rete dòmi avèk ou, anpil bagay kapab pase.*

- *Paekzanp kisa, Wodòlf?*

- *Paekzanp kisa, nou kab rive lwen, e mwen pa ta bezwen se kounye a, nan sikonstans sa a, pou sa ta fèt.*

- *Kisa li ye, Wodòlf?*

- *Adelina, pandan ou ap mande mwen kisa li ye a, ban mwen tou mande ou, èske tout bagay anfòm?*

Adelina te tonbe ri, li mande Wodòlf:

- *Fè mwen konprann pi byen de kisa ou vle pale.*

- *Mwen vle pale de vijinite. Ban mwen di li pi byen pou ou, èske se vre ou toujou vyèj, oubyen, ti... fi?*

- *Ou vle wè?*

Jenòm nan pat di anyen, men li souri anbachal. Li ap pase men nan moustach li pandan li ap gade Adelina sou kote zye. Epi Adelina remande li:

- *Di mwen non Wodòlf, si ou vle wè, ey! Mwen pa gen pwoblèm. Mwen pè sa mwen fè, mwen pa pè sa mwen pa fè. Lè mwen te di ou mwen potko janm fè renmen an, ou gen lè pa te janm kwè mwen?*

- *Ebyen machè si se vre, anvan lontan nou pral fè yon gwo fèt la a.*

- *Anvan lontan! non papa, lè nou marye.*

- *Poukisa se jous lè nou marye a, li pa kab fèt kounye a?*

- *Ban mwen eksplike ou Wodòlf cheri. Nan peyi mwen Chanbelan, sitou nan blòk kote mwen sòti a, genyen yon ansyèn tradisyon ki te toujou kenbe e tout fanmi ki respekte tèt yo, toujou pote zye sou kesyon «tifi» ou sòti pale la a. Lè de moun fini marye, tou de fanmi yo gen pou retounen nan demen, kay lamarye a, jisteman pou chache lenj sal ak san pou yo lave. Se youn nan prèv ki pou leve figi paran fi a. Pou yo fè sa, yo pa menm bezwen pale. Paran fi a gen pou bay misye marye a yon gwo pen, ak yon boutèy kola. Si fi a potko janm sèvi, misye a ap manje pen an, epi li ap bwè boutèy kola a. Konsa Wodòlf,*

*se fèt, touye bèf, mete ribanbèl dans, bèl bagay. Men si misye a pa jwenn sa pou li jwenn nan, li ap manje mitan pen an, epi li foure boutèy kola a, anndan pen an, kòm siy pèdisyon. Cheri, se lawonte sou tout laliy. Sanba yo pral fè chante sou li. E malgresa, fi a sipoze rete lakay misye a pou yon semèn avèk li, pou misye a jwi lajan li te fini depanse pou nòs la. Aprè, si misye a vle rete avèk li, li ap peye sanba yo lajan, pou yo pa sòti mizik la. Men si li pa vle, li ap voye li tounen kay manman li. Fi sa a pa gen dwa janm remarye nan bouk la, oudimwens, li ap kite zòn nan.*

- *Donk Adelina se tout bagay sa yo ki fè w toujou rete fèm konsa ?*

- *Non Wodòlf, pa prèske gen bagay sa yo ankò, se raman yo fèt kounye a. Epi, timoun sèjousi pa bay tan pou fè selebrasyon pou yo.*

- *Nan kout kat sa a Adelina, fòk mwen rete tann jouskaske nou marye ?*

- *Wodòlf kite mwen di ou, sa depann de nou. Nou pa timoun, se nou ki pou deside sa nou vle fè. Epi dayè, nou pa nan pwovens, nou nan Pòtoprens.*

- *E si nou deside aswè a, Tinana ?*

- *Non, pa aswè a cheri kè.*

- *Poukisa ?*

- *Dòdòf, se premye fwa mwen pral antre nan yon otèl, deplis, depi yè, mwen te wè « tiwouj ». Wodòlf, pa di mwen ou pap gen pwoblèm pou…*

- *Non Adelina machè, mwen pa janm fè sa konsa. Mwen respekte tèt mwen amò. Mwen renmen ou poutèt senserite kè ou. Ou fran, ou diy de mwen. Avèk ou Adelina, mwen santi mwen ap viv ak kè poze.*

- *Wodòlf, mwen pa rich, mwen pa gen lajan, se respè mwen ak diyite mwen ki tout fòs mwen. Se li ki paspò mwen, ansanm ak avni mwen. Sinon, mwen mèt mouri.*

Adelina te vin antre timidman nan otèl la, men tèt bese pou moun pat wè vizaj li. Se lè Wodòlf te fin peye, li kouri antre. E lè yo te fini antre nan chanm yo, li remande Wodòlf:

- *Ou te konn vini nan otèl deja ?*

- *Wi e non. Wi, lè mwen ale fè vakans Nouyòk, Pari, Amstèdam, nan kanaval Riyo, e anpil lòt kote ankò. Non, se premye fwa mwen antre nan yon chanm otèl Ayiti.*

- *Wodòlf, ou pa janm antre nan otèl avèk yon fi ?*

- *Tande Adelina, se Wozali sèlman mwen konnen kòm fi. E silteplè lakay li. Ou konn tout bagay kijan yo pase.*

- *E Janita ?*

- *Ou tounen nan koze Janita sa a ankò. Adelina, non ! Ou pa konnen si mwen te mete mwen avèk Janita, jodi a mwen t ap antrave.*

- *Kòman, li pat janm vle ?*

- *Adelina, Adelina, Adelina! Ou pa piti non. Ou bezwen konnen tout bagay. Bon, pandan de ou twa fwa, Janita te vle sa fèt. Men Bondye pou mwen, sa pat arive fèt, paske mwen pat ba li yon bon repons. Gen yon fwa, se Wozali ki te bezwen Janita ansent pou mwen. Li te ap ranje aprè règ Janita, pou nou te mete nou ansanm. Mwen te ale pase vakans mwen Sannwann Pòtoriko, mwen te kabre yo. Epi gen de lòt fwa, mwen te di li non, kategorikman. Depi de mwa apèn nou rekonèt, mwen te gentan wè Janita pat moun kè mwen t ap chache a. Men Wozali te ap ensiste nan fè mannigans. Bon, mwen potko di li anyen, men mwen te konnen sa pa ta pe rive lwen.*

- *Wozali, Wozali sa a, m m m…*

- *Poukisa ou fè sa a, Adelina. M m m… ?*

- *An nou kraze yon kite sa.*

* * *

Aprè yon semèn kat jou nan otèl la, Adelina te vin mete li alèz alèz ak moun yo. Li mache, flannen, bay blag, ale achte, retounen, anfen li

pran otèl la pou li. Men, Wodòlf gen pwoblèm. Pwoblèm jèn gason an, se chak fwa li fini karese avèk mennaj li Adelina, pou li monte lakay li, anbativant li ap fè li mal. Li te vin gen yon pwoblèm sikilasyon san, sètadi, de pòch li yo te plen. Pa gen twòp espas pou san sikile byen nan venn li. Kidonk, medsen an te an «*malmakak*». Jou ki pou te fè kenzyèm jou a, Wodòlf te oblije deklare Adelina:

- *Machè nou t ap kenbe se vre, men, mwen rive nan wout, mwen pa kwè mwen ap kapab kenbe ankò. Mwen potko janm fè eksperyans rezistans sa yo. Kidonk cheri, fòk «lepap antre a Wòm».*

Adelina te gen tan konprann trapde, li te reponn konsa:

- *Wodòlf, ban mwen redi ou sa, sa pa depann de mwen cheri, sa depann de ou, pouvike nou konn sa nou ap fè a.*

Jou swa sa a, ni nannò ni nannsid te dakò pou match foutbòl la jwe, ak konsantman balon an gen dwa antre nan filè a pou make gòl. Kèlkilanswa gwo chout koupekloure, se anyen sa, animal nan mal, li nan mal nètalkole.

Aprè bon kozman, bon karès, bon manyen, Adelina te remèt tout règleman katyejeneral kò li nan men mèt pwotektè a. Men anvan, Adelina potko janm dezabiye li toutouni devan okenn moun. Wodòlf te mande Adelina pou li abiye li nan menm teni «Adan e Èv» te gen nan jaden an, men demwazèl la pat dakò.

Wodòlf te pran tèt li ak bèl pawòl dous ki te vini pouse li aksepte. Men, ak kondisyon fòk li rete ak jipon sou li, paske li santi li jennen. Wodòlf tounen di li non, se jan manman li te fè li a, pou li rete. Aprè kèk minit antant, Adelina ankò te vini aksepte. Men toujouzètil, li mande Wodòlf, anvan li fè sa, se pou li etenn limyè a. Wodòlf fwa sa a, san fè reyaksyon, te leve ale etenn limyè a. Sètalò, Adelina resi fini dezabiye li nèt nèt, sètadi, mete li toutouni. Latou, Wodòlf te fè yon sezisman pou bèl bagay li wè, li te ankò fè klè nan chanm lan. Se te premye fwa misye a wè yon kreyati parèy kouche devan li delatètopye, e se pa te menm bagay ak Wozali. Doktè a te vrèman pran tranble depi nan tèt pou rive nan pye li.

Adelina gen bèl tay. Fòm Lasirèn demwazèl Chanbelan an te kapte tout atansyon kavalye Montaynwa a. Tout plim sou kò demwazèl la byen swa. Vant li plat, atache ak yon ti lonbrit antre, ki gen plim

toutotou li, epi ki ale desann pou rankontre tout jadendedèn jèn fi a. Tout pati nan kò li byen fèt.

Bò zòn anlè a, ou kontre de bèl ti sen ki ale selon dimansyon fòm kò li. Ti pwent yo wòz e awondi, epi yo antoure ak yon pakèt ti boul pwentiye, ki plen ti plim nwa nan yo tout. Kò demwazèl la byen founi, byen rapòte. Wodòlf te vin santi li pat kapab rete ap pran jòf ankò nan bren fènwa a, li kouri relimen limyè a, pou li kab pi byen konstate. E anba klète konplis limyè a, se atò doktè-avoka a pran fè sezisman. Li wè yon Adelina ki t ap souri nan yon ti chenèt soutni ak de twou bote. Jèn gason an lache yon soupi trè fò ki sòti nan basen satisfaksyon li. Li souke tèt li, li pat kapab ankò kache emosyon li, epi li pran depale an fransè, li di:

- *Non! Non! je ne veux pas croire mes yeux; c'est trop beau pour être vrai. Adelina ma chérie, tu es belle, tu es la réincarnation de la reine Anacaona. Permets-moi de te contempler mon amour.*

San fè jefò, dlo te sòti nan zye Wodòlf tout bon, e tout kò l te fin *razwete.*[48] Li bo tout kò demwazèl la. E zye Adelina t ap suiv tout pakou Wodòlf sou kò li. Doktè a, toujou an fransè te kontinye pou li di:

- *Sais-tu, que tu es belle, mon amour?*

Adelina te byen konprann, men ti fransè li kout, li te reponn jan li kapab:

- *Eh bien!*

- *Oui, c'est vrai chérie. Sais-tu, que tu possèdes des trésors cachés?*

- *Bon je sais, et puis?*

- *Ah non, je vais tout de suite me marier avec toi, parce que tu es d'une beauté irrésistible, le sais tu? Jamais de ma vie, je n'ai vu une créature aussi merveilleuse que toi. Est-ce que vraiment, tu m'aimes?*

- *Oui... Pourquoi tu dis ça, alors?*

- *Adelina n'en parlons pas, embrasse-moi.*

48. Razwete: *Anvi ki mete ògàn seksyèl yo kanpe*

Adelina te leve kanpe li anbrase tout kò Wodòlf. Tou de te toutouni. Men anvan, misye a pran tout san li pou li asiste fòm kò Adelina ki ap leve, avèk yon souplès rafinen. Tay ren li an mezi pa rapò a longè janm li. Adelina te santi bon. Li reyonnen nan yon limyè jòn ki te limen nan chanm nan. Gen yon ti klète ki te fofile melanje ak reyon limyè a, ki vin reflete sou kabann nan. Li vin rebay yon lonbraj dekoupe pa rapò ak fènwa chanm nan. Yo te plwaye ansanm, epi lage kò yo avèk prekosyon sou yon matla dous, byen bonbe, ki te deja reponn alapèl, kòm yon bon teren, pou yon bon match dapui.

Sepandan... Aprè ven ou vennsenk minit konsa, atakan Wodòlf pa te kapab antre balon an nan filè advèsè Adelina. E dimil refleksyon te kòmanse ap foumiyen lespri li : èske se teren an ki twò sèk pou li, ou dimwens se pye li ki vin fèb ? Jan li rekonèt li kòm bon choutè. Sa ki ap pase li konsa ? Anfendkont, li te vini oblije rete match la pou li mande Adelina :

- *Rete ! Apa mwen pa kapab antre balon an nan filè a ?*

Adelina te reponn li an souriyan :

- *Bon, mwen pa konnen, men kan an devan ou. Se premye eksperyans mwen avèk gason, depi mwen konnen mwen kòm fi. Menm manman mwen pa janm wè tout kò mwen, jan mwen ye avèk ou la a. Donk mwen, mwen pa konnen.*

Nan twòp anvi eseye, Wodòlf devan bouch kan an, tou fini pa depoze sou teren an, tout chay ki te sou tèt li a. Premye mitan fini zewo zewo, san gadyendbi a pa menm manke resevwa yon chout. Avannsant lan di nan kè li : Premye so pa so, li ap rete tann advèsè a nan dezyèm mitan. Epoutan, nan rete tann dezyèm mitan an, dòmi tou pote Wodòlf ale. Pat gen dezyèm mitan, e Adelina te kite li dòmi nan vestyè a, li di, petèt li fatige.

# Simòn Chandrèl

De semèn aprè, Wodòlf te vini prezante Adelina bay Simòn Chandrèl Borèl, yon tant li pa alyans. Dam sa a te abite Wotijo, se yon fanm gwozouzoun. Simòn se kouzin Jilyèn Wozanbè, manman doktè Wodòlf. Se papa li, Gistav Chandrèl, ki te yon anbasadè sou ansyen Rejim 1957 la, ki te mete papa Wodòlf, Danyèl Destine, nan Minotri kòm operatè.

Simòn Chandrèl pa yon fanm ki te nan koze *kwètmakwèt*[49] avèk moun, sètadi, sa li gen pou li di ou la, li pap ezite pou li di ou li san achte figi. Li chaje ak byen paran li yo kite pou li. Se gran komèsan li ye anba lavil la. Li gen yon bèl magazen twal tout koulè, nan ritravèsyè. Kidonk, li ap enpòte twal tout tisi, toupatou nan lemonn.

Anvan Wodòlf te al plante koze a nan Montaynwa, li te pase avèk Adelina al wè tant lan, ki trè apresye li. Simòn Chandrèl te byen resevwa yo, e ba yo plizyè randevou pou li te kapab byen ranje koze a anvan yo monte Montaynwa. Palasuit, li te òganize plizyè dine pou yo, achte bèl kado pou Adelina, e menm anfème yon kay nan zòn Babyòl 32, annatandan pou mesyedam yo rete. Sanzanbaj, koup la t ap boulegra. Simòn te di Wodòlf, lè li santi li prè, pou li fè li konnen, li kapab akonpaye yo, pou prezantasyon Adelina. Pou Simòn, lafanmi Destine pa gen dwa pa aksepte li.

Simòn Chandrèl te fè yon bon pati nan etid li nan peyi Matinik ak Gwadloup. Aprèsa, li te ale pase ekzamen bakaloreya li, Monpelye an Frans. Li te antre nan yon Inivèsite Politeknik, men li te abite nan yon ti bouk ki rele «*Amyen*», nan nò kapital Pari.

Aprè de lane nan Fakilte a, li te gen yon ekzamen pou li te refè, men li pa te vle refè ekzamen an. Li te di se twòp sa, fòk li retounen nan peyi li Ayiti, paske nostalji anviwonman twopikal Kiskeya a t ap ravaje kè li. Malgre paran ak zanmi te ankouraje li rete pou li te fini pran diplòm nan, Simòn te fè konnen li va gentan, paske li jèn toujou. E se vre, aprè ennan, li te retounen pran menm ekzamen an, epi li te diplome.

Yon lòt ane aprè li te fini diplome, li te vini marye avèk yon janti gason ki rele Jan Borèl, yon Matinikè ki nan domèn rechèch atistik, nan koze konsèvatwa nan vil Pari. Kidonk, yo te vini antre Pòtoprens, men mari a ap fè vatevyen ant Nouyòk, Matinik, Pari epi peyi Dayiti.

49. Kwètmakwèt: *Rans.Tyans.*

Aprè yon bon bout tan andeyò peyi li, kòm biznis, Simòn te okipe nan premye tan an nan vann bijou ak tablo, paske li te yon gran koleksyonèda. Anpil etranje te konn sòti lòtbòdlo pou vini achte atik li yo, epi fè kòmann lakay Simòn sou sa yo bezwen. Detanzantan, li te konn ale nan peyi Itali, Pewou oubyen Meksik dèyè achte lò, ak koleksyon yo ap mande li. Li te genyen tou, yon mezon atik bote, atik kado, plak ak pafen, e popilarite dam nan te gentan rive nan bout ekstrèm li, nan domèn komès. Sepandan, Simòn pa te fini renmen monte avyon, piske, chak kou pou li fè sa, gen yon latranblad ki pran tèt li. Sa pat pran dezan pou li te chanje fizi li zepòl. Li te prefere antre nan biznis louvri magazen pou vann twal anba lavil la. Pwobableman li te vin santi li pi poze. Nan ri Travèsyè, li te enstale yon magazen twal angranpanpan, e nan sikwi sa a, zafè li t ap mache asebyen.

Anvan li te ouvri magazen twal la, palentèmedyè yon zanmi li, jèn gouvènman 1971 la te ofri li pòs direktris *OFATMA,*[50] malgre li chaje kapasite, men Simòn tou natirèlman te refize, paske li konnen bouch li pap fèmen pou li pa pale sa ki nan panse li kòmsadwa. Li te jije bon pou evite lobo, li preferab pou li louvri komès pa li, jis pou li te kab lib e endepandan, olye pou li te al deranje konsepsyon moun yo te va plase nan li.

Papa Simòn, yon misye ki te trè transparan nan lide li, te mouri kite anpil byen pou fanmi an. Senk bèl kay nan Miso, Petyonvil ak Pòtoprens, anpil kawo tè ak danre sou zòn Mibalè ak Laskaobas. Kidonk, lafanmi Chandrèl te gen kont grès pou kwit tèt yo, san bezwen djòb nan men gouvènman. Avèk mari li Jan Borèl, yon nonm ki gen bon konpòtman, janti e sosyab, yo te fè de pitit gason: Jan Jinyò, ak Filip.

Simòn nan bazaj li te evolye nan yon sèk ki te trè fèmen. Li te lekòl kay Mè Maryàn, aprèsa, pati pou peyi Lamatinik nan laj demwazèl li. Konsa, li pat gentan fini abitye ak tout mès e koutim pèp Ayisyen an twòp twòp, sitou nan zafè nonm ak fanm. Rezo sa a te toujou rete enkoni pou li, men ki merite eksplwate. Donk, li te pati pou peyi Lamatinik ansanm ak papa li, sou gouvènans diktati ansyen Rejim 1957 la. E se nan zile vwazen sa a li te prèske pase tout vrè jenès tete doubout li.

Pou dezannwiye li, pafwa se yon plèzi pou Simòn pou li rasanble tout machann pratik ki konn vin achte twal nan men li yo, pou li fè yo eksplike li valè mo langaj betiz ki gen nan lang kreyòl ayisyen an. Sitou,

50. OFATMA: *Ofis Asirans Travay Matènite.*

koze ki konsène gason avèk fanm. Simòn te manifeste gran dezi pou li aprann anpil mo ke li pat janm konn tande, e konnen siyifikasyon yo. Mo ki pa kab repete an piblik, men Simòn chache yon jan, li ekri yo pou li kab repete yo detanzantan lè li lakay li, lè li ap fè syès. Li di se la li pran plèzi li.

Lè medam yo ap eksplike li ki pozisyon yo konn pran avèk mari yo, Simòn konn kouche atè pou li ri a gòj deplwaye, paske li renmen tande mo betiz. Li menm achte kasèt sou mo betiz pou li tande. Kit se tande, ou repete, malèz sa a pat ba li twòp pwoblèm. Pakont, natirèlman Simòn pat vle wè fim pònografik. Li di sa yo li konn wè yo deja, e sitou pou timoun li yo, li pa bezwen kasèt fim pònografik anndan lakay li. Chak moun gen ti defo yo, Simòn gen pa li, men li pa nan kache men pou li voye wòch.

Lè ou mande li, men poukisa se nan tande koze sa yo ak repete ou renmen pran plèzi ? Li reponn, mari li Jan Borèl pa konn teknik sa yo twòp twòp, e limenm tou, li pat gentan byen jwi jenès li ase, pou li ta vini yon bon pwofesyonèl. Donk, pou chema sa yo, anfèt, li pa gen anyen li ap pote ale, kite li anmize li, paske gen yon lè ki ap rive, li pap bezwen tande e repete yo ankò.

Andeyò de blag, Simòn se youn nan pi bon moun ki gen sou latè, li gen *kènanmen,*[51] sitou pou malere. Pou lojik ak savwa li, li pa moun ki ap voye chyen sou chat, ni nan kraze-brize. Tout aksyon li trè dirèk e atansyone, san paspouki pou pèsòn pou li pa reklase ou, depi ou pèdi dwa ou. Pa gen figi moun li pè, kit ou te chèf, minis, direktè, e menm prezidan elatriye, Simòn pap pè di ou tout sa li gen pou li di ou. Anpil moun ba li yon ti non : «*Dayinaflo*» sètadi : Bèl fanm ki renmen brave danje.

Simòn te anbrase Adelina nan tout totalite senserite li. Li te deside rann tout swè kò l pou li sipòte kòz la tankou se pwòp zafè pa li. Wodòlf bò kote pa li tou, t ap prepare pou li fè yon koutpye nan Grandans, lakay paran demwazèl la, pou li ale idantifye li, men patikilyèman fè lademann pou Adelina. Men gen yon koze avyon ki t ap bay pwoblèm. Epòk sa a avyon te fè yon mwa pat vole pou reparasyon.

Wodòlf te bezwen ale Chanbelan pou plizyè rezon. Premyèman, pou prezante li, e fè konesans avèk paran Adelina yo. Dezyèmman, nan de dènye match foutboul li te eseye jwe avèk mennaj li Adelina, rezilta a te sòti nil, zewo a zewo! Sètadi, avannsant lan te elimine, li

51. Kènanmen : *Moun ki konn pran lapèn pou move sitiyasyon, e ki prèt pou ede.*

pat kab make gòl, kwak kan an te byen louvri devan pye li. Se te vye chout gòl aoutsay li t ap bay. E, tank tout kò li te demoli, menm gòl ak men pa te kab bay. Kidonk, li te bezwen ale wè manman Adelina sou koze sa a prensipalman. Vini jwenn nan twazyèm epi dènye match la, avannsant lan te retonbe plat, flat devan bouch kan an. Balon an te degonfle, janm atakan te paralize, lapli te mouye li antranp sou teren an, men toujouzètil gadyennbi a te kanpe fèm sou de pye atlèt li ap rete tann balon. Malerèzman, pat gen chout pou te lage balon an nan filè vyèj gòlkipè a. E konsa, abit Lanati te soufle match fini. Yo te transpòte avannsant lan twa fwa nan vestyè.

Malgre li pat estomake, men anpil kesyon tètchaje te ap poze nan lespri atakan an. Kesyon ki te rete jouskaprezan san repons. Tou lè de jwè yo san awogans, te bezwen rive Grandans, pou yo te ale nan tribinal devan Jij sò Amelya Neyantis, manman Adelina, pou mande li sètènman, dekiprevyen, e kisa ki gen nan lòj.

Adelina te gentan fè de vwayaj Chanbelan, nan bato, ale anonse rive mennaj li Wodòlf. Li te mete moun yo an konesans sou prezans misye a gen pou fè nan kanpay la, men li pat pran opòtinite fè pase opinyon li nan mande manman li okenn kesyon sou koze teren an ki pat konfòm pou match foutbòl li pat kab jwe a. Natirèlman li pat vle manman an pran sezisman tou sou relachman li anvan maryaj. Sitou li konnen manman li trè *rechinya*[52] sou pwen sa a. Deplis ankò, li potko fini byen konprann vre, baryè opozisyon, ou baboukèt panyòl Wodòlf t ap rankontre yo. Epitou, li pat gen pratik ale nan mache, kidonk, li pa konn anyen nan bay bouden ou fomamit.

Wodòlf bò kote pa li, pat kab rete tann avyon an ankò. Li te fini pa deside fwete yon djip katpakat, pran yon kat jewografi avèk anpil direksyon, epi yo te sige pou vil Chanbelan. Sepandan, pou Wodòlf te depoze pye li nan Grandans lan, li te oblije bay kay Montaynwa a, yon dètou. Li te fè papa li konprann, li pral nan yon konferans ki ap fèt nan vil Santo Domengo, sou sijè « *Malnitrisyon timoun* ». Koze ki te vini bay papa li yon ti *zipzip*,[53] paske pè Danyèl gen kèk tan li pat tande Wodòlf pale sou zafè medsin nan kay la menm ankò. Men britsoukou, se yon koze konferans sou malnitrisyon ki ap kontajye tout fanmi an.

52. Rechinya : *Timoun k ap kriye pou tout bagay. Granmoun tikriye ki toujou ap plenyen. Demeplè.*

53. Zipzip : *Sansasyon.*

Danyèl te toujou ofri doktè-avoka Wodòlf, yon plas pou li fè klinik li, oswa, pou li fè biwo avoka li, men sa potko janm enterese premye pitit gason li, ki toujou te refize òf sa yo, sou pretèks Ayiti poko ofri yon estabilite kòrèk nan domèn sekirite.

Pandan de fwa, papa li te mande li, pou li vini pran direksyon magazen ke yo genyen lavil la, jèn gason an te toujou kanpe sou yon pwomès, li va gen tan. Fanmi an fyè pou prezante pitit yo trè souvan kòm doktè, se aprè yo va di Wodòlf se avoka.

1985, Anta Destine, vennsetan, te nan dezyèm ane Fakilte Agwonomi, malgre li te gentan diplome Lekòl J.B. Damien, nan mekanik ajistaj. Tandiske Anayid te apèn desann filo. Demwazèl Anayid te fèk gen dizwit lane, men, li te gentan bezwen prezante mennaj li bay papa li Danyèl, ki asontou, te voye li retounen bay Wodòlf. Se yon mwayen pou li te di Anayid, li potko prè pou sa.

# Wodòlf nan Lagrandans

Yon mèkredi aprèmidi, aprè senkèdtan kous machin nan mitan labou ak pousyè yo te rive jwenn wout pou yo antre vil Okay. Fèbren te fòse yo kanmèm desann nan yon otèl pou yo te pase nuit lan. Men byen avan, yo te mache vizite twazyèm vil peyi a kont yo, e yo te dekouvri anpil posibilite pou vil Okay te kapab tounen yon gran vil pou touris mache vizite. Plaj, mezon kolonyal, pozisyon konstriksyon jeografik peyi a elatriye, te atire admirasyon enkoni yo. Yo pa te kab rete plis, kidonk, nan demen, yo te blije levelank epi rebouske pou kontre Chanbelan.

Nan otèl la, sou demann Adelina, kizinye yo te sèvi mesyedam yo yon bon bouyon konsonmen zepina, bannann ak gradoub pou yo refè yo. Aprè bon dijesyon, nan mitan lannuit lan, pandan yo te kouche ansanm, koup la te eseye remezire otè yo pou yo konstate jis ki kote sa ap rive. Yo te pran fè kous ade. Yo te bouke kraze pòt lantouray la pou yo antre, men anven, se te lave men siye li atè. Baryè a sanble li te fèt an fè. Pòt jadendedèn Adelina te fèmen ak kle pa zanj pwotektè cheriben orezon senbatòl. Adelina te gen yon gad sou li, sètadi, yon ti bout sakit twal ki te mare nan senti li, ak yon ti kòd fisèl fen ke manman li te ba li kòm pwoteksyon. Kondisyon ki te monte gad sa a, li dwe toujou pote li sou li, pou gadò rasyal fanmi an toujou akonpaye li. Nan chache konnen, gason Wodòlf te rive kase fisèl la, e voye gad la jete. Adelina pat kontan ditou, men sa pat fè pòt la louvri pou otan tou. Anfen, Wodòlf te deklare bay Adelina :

- *Yo ta di mwen sa, mwen pa t ap vle kwè, jodi a, mwen gen prèv peyi Dayiti pa piti. Mwen pa kwè nan djab, mwen pa janm wè djab, men, genyen !*

Adelina te reponn li ak yon kè ki pat fini agreyab :

- *An ou pat janm kwè te genyen, vap men siga ou ! Gade, yo ap monte ou rive Pòtoprens ak ou, san ou pap menm konnen.*

- *Bon koute non Adelina, èske ou pwofonde ?*

- *Nan kisa mwen pwofonde a, nan dyab... Eben Wodòlf mwen ta fè ou kichòy deja.*

- *E si ou pa kab fè mwen anyen ?*

- *Enben, si mwen pa kab fè ou anyen, sèke, ou se yon kongnanmaza.*

- *Kisa sa vle di ?*

- *Ou se yon bout fè cho ki ap limen, moun pa kab manyen ou.*

- *Adelina, mwen se medsen, mwen pa kab eksplike fenomèn sa a. Ou tande koze a.*

- *Se abitan ki premye medsen tande, mwen fè ou konn sa jodi a. Se pou rezon sa a mwen ap fè ou konnen, lè ou rive Chanbelan, pou mete ou « dousman » ak tout sa ou pa konprann. Pa pale twòp, ni kouri poze kesyon. Kite yo mande ou, olye se ou ki mande yo. Epi konsa, nan pawòl yo, si ou ap byen suiv, ou ap toujou jwenn repons sa yo mande ou la. Men, pa kouri devan, kite yo ale chache ou tande cheri, olye ke se ou ki ale chache yo. Ban mwen fè yon ti bo pou ou. M… hm…*

* * *

Depi nan pa pòt vil la Jeremi nan Grandans, Wodòlf te kòmanse santi yon fwadè, kòmsi, fòk li pran anpil prekosyon pou li pa ale monte sou resif. Li te pase devan tipòs polis la, li ale bò plas la, li ap gade avèk admirasyon tankou yon touris ki ap eksplore yon zòn tounèf, men ki toujou kenbe frechè kolonyal li. Gen de twa kay ki klotire ak baliskad devan yo, men pifò san lantouray, e batanpòt yo men wotè. Yon batanpòt gen yon koub ki mezire yon ka sèk, lè ou fèmen de batan pòt yo, li vini fòme yon demi sèk nòmal. Anlè tèt anpil kay gen yon ti chanmòt pou moun vizyonen espektak nan lari ak moun ki ap pase lwen. Andire yo te fè kay sa yo jan sa a, pou san deplase nan ti chanmòt kay yo, metrès yo jwenn posibilite pou kontwole tout evènman ki ap pase deyò, san moun deyò pa kab wè yo. Se yon veritab fòtrès.

Katafal potomitan ki kenbe twati kay yo, reyèlman gwo. Epi malgre pòt kay yo bat sou lari, anba twati kay yo ki sou deyò, genyen galeri pou moun pase. Moun yo byen pwòp, byen abiye, e byenelve. Anvan pou ta di yo bonjou, se yo menm ki gentan amòti ou ak yon souri sou bouch, oubyen yon ti souke tèt ki deja eksprime yon doub salitasyon : « Nou kontan wè ou.»

Anba lavil la menm, plen distraksyon, moun ap monte desann nan aktivite yo. Ti mache a te anpenpan, anpil machann ap vann :

pistach, arawout, seleri, sèl, bètwouj, konkonmzonbi, kachiman, sitwonèl, zonyon, biskwit gwomit, lababen, konparèt, fèy langichat elatriye. Klòch legliz ap sonnen, se te bèl bagay.

Nan epòk sa a, pifò pyebwa nan Jeremi te rete entak, paske peyi a te ankò vèt ak jaden. Kanta pou dlo menm menm, se te sous benediksyon moun Jeremi. Zwazo poustabak, ranmye, sèpantye ak wosiyòl t ap bay konsè nan jan pa yo tout lajounen. E lannuit, se te senfoni krikèt ak krapo ki konn fè bas, zandolit pa ladan. Kè moun yo te kontan. Chak moun t ap regle zafè yo.

Wodòlf te estasyone li arebò pòs polis la, e li te antre salye jandam yo. Konsa, li te prezante mesye yo Adelina kòm moun Chanbelan. Limenm kòm vizitè. Men gen youn nan chèf yo ki di li :

- *Bon dam nan se moun Chanbelan, epi se ou ki ap prezante nou li ?*

Adelina te fè yon lèy sou Wodòlf, ki siyifi sispann, e kouri reponn jandam nan :

- *Mwen te deja eksplike li pou li kite se moun Grandans ki pou poze li kesyon, olye se limenm k ap ba yo eksplikasyon.*

Wodòlf te konstate pou li di :

- *Se vre, ou te pale mwen, ebyen cheri, pale oumenm.*

Yo bay de blag ak mesye chèf yo, pase yon bon moman ansanm, e kòmandan an chèf la te bay Wodòlf kle vil Jeremi a pou li sikile.

Yo te vini sòti nan pòs polis la, yo desann pi ba bò yon otèl kote de twa jènjan te sou bekàn yo t ap monte desann. Wodòlf te mande Adelina èske li pa anvi bwè yon rafrechisman nan otèl la, oubyen manje. Adelina te reponn li :

- *Dòf cheri mwen nan peyi mwen, se mwen ki pou mande ou, èske ou anvi manje oubyen bwè. Dabò chonje mwen di ou, mwen pat janm konn antre kote konsa. Mwen te toujou pè otèl. Deplis Dòf, nou pa kwen rive Chanbelan, ou pa bezwen ale nan gaspiye lajan pou granmèsi. Mwen konnen ou etranj, se sa ki fè mwen pa twò prese ou. Gade vil la, epi, an nou mete tèt dwat pou lakay Chanbelan. Mwen te dwe rive deja.*

Men nouvo veni a ensiste li swaf, fòk li antre pran yon kèmouye, epi konsa yo te vini antre nan otèl la. Pandan tan sa a, timachann

bwasè yo kanpe devan otèl la, jis pou ofri mesyedam yo bagay pou yo achte, tankou : konparèt, griyo nan bòl ak bannann peze sou plato, zoranj sikre, kann anana kale, janjanbrèt, doukounou, douslèt nan plastik, wowoli, poul, kana, kodenn tou vivan, elatriye. Gen yon lòt seri se machann ki rete pa lòt bò, yo menm ap vann : Kasav, bobori, rapadou, siwomyèl nan boutèy, kola, sevenòp, koka, tout moun t ap bouje. Nan ba restoran ki gen nan otèl la, gen yon ti òkès twoubadou ak yon enstriman mannouba ki t ap mete moun yo sou konpa ak bèl entèpretasyon mizik lokal. E tanzantan yo melanje li ak yon kadans, oswa *tchatchatcha*[54] nan bèl entèpretasyon mizik panyòl, pou envite moun yo vin *kaladja**, e *patchanga** kò yo. Mesyedam yo te tou mande de chadèk alo pou yo amize yo. E pandan yo t ap rete tann ji a, Adelina tou di Wodòlf :

- *Kòm nou pre Chanbelan, pouki ou pa tou fè yo kenbe yon plas nan otèl la a pou ou, pou kab vini dòmi pita ?*

Wodòlf te vire figi li pou li mande Adelina :

- *Poukisa se nan otèl ou ap ensiste pou mwen vini dòmi a, e lakay ou ?*

- *Dòdòf, pou plizyè rezon li pap bon si ou dòmi lakay la.*

- *E si se lakay ou mwen vle dòmi ?*

- *Dòf, premyèman, nou pa gen kote pou nou ba ou dòmi. Dezyèman, si nou gen malè kouche ansanm, san nou poko marye, se pa twòp pou wè bann rara devan pòt kay la nan demen maten, pou mete nou nan won.*

- *Sa konn fèt deja nan Chanbelan ?*

- *Tout tan.*

- *Kidonk Adelina, mwen vini ansanm ak ou, e mwen dwe ale dòmi apa.*

- *Jis pou sove lanmou nou. Oudimwens, nou kab vini dòmi la ansanm nan otèl la. Menm la ankò, kisa nou prale di manman mwen. Poudi nou kab ale rakonte li nou te kouche ansanm deja ?*

54. Tchatchatcha, Kaladja, Patchanga : *Fòm dans, rit panyòl.*

- *Wi, nou te kouche ansanm vre, men, pat gen anyen ki te fèt. Adelina, kite mwen pase alaksyon, se mwen ki konsène. Mwen bezwen manman ou, pou mwen mande li, dekiprevyen blokis baboukèt mwen pa kab eksplike a.*

- *La a ankò se vre, fòk nou mande li sa, nou pa gen chwa.*

Pandan wodòlf te chita ak Adelina yo ap pale, gen yon misye delwen, ki depi bon kout tan t ap dezabiye yo ak zye li. E aprè yon ti moman, misye a leve, epi li apwoche sou yo. Li salye yo, aprè li bay Wodòlf lanmen, epi, san pransouf li di li :

- *Pa di mwen se la a pou nou ta vini rerankontre. Depi konbyen tan nou pa wè ?*

Wodòlf t ap gade misye a avèk yon souri konplis, poutank li siprann. Li wè se yon moun li konn rankontre deja, men li pa kab raple li kibò, ni non li. Men malgresa, li te reponn li an tout sajès :

- *Bon, nou gen kèk tan nou pa wè vre, kisa nèg regle menm ?*

Misye a di li :

- *Wodòlf Destine !... Jan ou reponn mwen an, mwen wè ou bliye ak ki moun ou ap pale la.*

Lè misye a site non Wodòlf ak tout siyati li, zòrèy lespri Adelina santi li pran yon chòk, demwazèl la leve kanpe drèt pou tank li sezi. Peyizàn lan redouble silans, epi li louvri de grenn zye li pi gran pou li kontwole sityasyon an. Kè li vini bat pi vit. Misye a bò kote pa li, te byen kostime. Menm otè avèk Wodòlf, byen fèm e trè si nan reyaksyon li, li t ap koute Wodòlf ki t ap reponn li :

- *Monchè, vizaj la raple mwen trèbyen ou pa enkoni pou mwen, men se tan an ki separe nou an ki trayi mwen.*

- *Alors, tu oublies déjà ton ami Edouard Cantave, ton condisciple de classe à la Faculté de droit de Port-au-Prince ?*

Lè Wodòlf tande non Edwa Kantav la, li kouri leve kanpe voup ak tout yon souri, pou li di :

- *C'est toi, Cantave ! mais qu'est ce que tu fabriques de bon par ici ?*

- *Je te pardonne. Je vois que tu as totalement oublié que je suis Jérémien. Rodolphe, je suis député de la première Circonscription de l'Arrondissement de Grande Anse. Et cet hotel où tu es maintenant, m'appartient.*

- *Pas vrai, je suis chez toi ? ou ap byen mennen monchè. Alors laisse-moi te présenter avant tout, ma chère future épouse, Adelina Massillon. Elle est de Chambelan.*

Edwa Kantav lonje men li bay Adelina, epi li di :

- *Je me presente, député Edouard Cantave.*

- *Enchantée, monsieur le député, je suis mademoiselle Adelina Massillon.*

Anvan depite Edwa kontinye konvèsasyon an, Wodòlf tou jis pran devan, epi chanje faz kontak la an kreyòl ayisyen, toutfwa, pou li mete Adelina alèz, san depite a pa bezwen remake anyen. Li di :

- *Bon Edwa, kisa ou regle menm, ou te gentan prezante tèz ou ?*

- *O wi, depi anvan nou te fini dènye deba avèk mèt Alsendò sou zafè dwa entènasyonal la, mwen te gentan kòmanse ap ekri tèz mwen.*

- *Ki moun ki te ba ou koutmen Edwa, e ki tèz ou te prezante ?*

- *Dwayen Jolikè ede mwen anpil, epi korije pa mal ide pou mwen sou zafè kòd Jewografi, Enstiti Ayisyèn Estatistik ak Enfòmatik. Tèz mwen se te : « Konfli teritoryal nan refòm agrè ».*

- *Edwa, mwen te konnen ou kòm elèv fò.*

- *E oumenm Wodòlf, se ou ki te sòti loreya. Oumenm avèk Salnav Kanje, epi Wobè Dibwa.*

- *Bon, Edwa, nou te yon bèl ekip ki t ap travay di. Tèz pa mwen an se te : « Rapò Entènasyonal avèk Tyèmonn ».*

- *Wodòlf, kisa ou vini fè isit menm, ou an vakans ?*

- *Se cheri a, Adelina, ki mennen mwen isit, mwen prale fè konesans avèk paran li yo. Edwa, tande non, ou gentan depite la a, apèn ou fini nan dwa a, ou kouri vini poze kanditati ou pou*

*depite. Se yon plas ki t ap retann ou, oubyen, se nomen yo nomen ou ?*

- *Nonmen pou yo ta nomen ou fòk papa ou te byen branche kòm gwo politisyen. Wodòlf, tout pèp Jeremi an konnen mwen. Mwen ap travay avèk yo depi lontan, e mwen ede yo anpil tou.*

- *Men Edwa gentan depite, mesye ! Fòk mwen ale di mesye yo sa. Bon, ou an vakans la ?*

- *Mwen gen de bagay mwen vini regle, mwen tou pran yon konje pou yon mwa.*

- *Edwa pa di mwen sa, ou kwè se semèn lendi yè a, Palman an sòti an konje, epi, men yo tounen repran travay.*

- *Kòman, mwen konnen wi. Si mwen pa la yo pa kab fonksyone ? Sèl grenn mwen menm pa kab enpoze chanm lan fonksyone monchè. Depi mwen dakò, tout bagay ratifye. Se an sektè nou travay. Nou fòme yon atelye. Ou pa bezwen pè, mwen pa la, se kòmsi mwen te la. Plimnegouy !*

- *Ban mwen tou di ou sa, mwen avèk dam nan nou prale fiyanse, epi anvan lontan, nou gen pou nou marye.*

- *Ou va tou ban mwen parenn.*

- *Monchè Edwa, mwen pa gen pwoblèm, okontrè, se sa nou ap diskite la a. Se ki kote mwen prale dòmi aswè a ? Ou kab wè mwen tounnen vini dòmi isit la vre. Mwen isit nan Lagrandans, pou twa jou.*

- *Bon Wodòlf, ou gen dwa vini dòmi, ou ap lakay ou. E silvouplè mwen prale siyen yon bon gratis pou twa jou pou ou, jis kòm kado pa mwen.*

- *Non Edwa, ou twò janti pou mwen.*

- *Kòman, nou pa frè avoka ?*

- *Tande, mwen gen pou mwen ale Chanbelan, ban mwen nimewo telefòn ou, mwen ap rele ou.*

- *Oke.*

Edwa non sèlman bay Wodòlf nimewo telefòn nan, men aprè kèk minit, anfen, li vini deside akonpaye yo antre Chanbelan.

* * *

Edwa Kantav se pitit Ozaryon Kantav, yon kiltivatè ki te vini fè non li byen ta, nan rekòt kafe. Okòmansman, li pat yon nonm ki te gen dekwa sifizan pou li te rive lwen, men avèk respè li te travay pou lafanmi Sasanrik yo, ki te bay misye Ozaryon bon kout zepòl e hise li monte wo. Se te Ozaryon avantou, ki te konn ale depoze nan bank, lajan resèt administrasyon fanmi an. Se li ankò ki te konn ap mache pèsyade, satouyèt anvi abitan yo, pou fè yo vann tè ak fanmi Sasanrik, pou plante kafe. Gen fo nouvèl ki te vle fè konprann, epòk kouri ki te gen nan Jeremi sou koze vèp ansyen Rejim nan, Ozaryon te tou sove ak yon sak lajan lafanmi Sasanrik te ba li ale depoze. Men aprè, pwòp fanmi an nan retou lekzil yo, te demanti rimè san fondman sa a.

Kwak Ozaryon te toujou eksplike se nan travay ak fòs ponyèt li, epi grastifikasyon li jwenn nan men patwon li yo, ki fè li posede kèk kawo tè an kafe, men yo te derefize kwè li pa rapò ak orijin povrete li. Ozaryon te travay trè di pou li te leve yon fanmi senk timoun ak madanm li Elizabèt Kantav, li te konnen sa li t ap fè. Konsa, zafè li te vini mache tankou tout grannèg nan Jeremi.

Si jodi a aprè etid Dwa pitit li Edwa Kantav rive premye depite Grandans, se paske toudabò, avoka a etan kòm pwofesè, te popilè prèske nan tout vil Jeremi. Li te ede vil la jwenn anpil liv pou bibliyotèk vil la, e retwouve frechè literati ke ansyen powèt Etzè Vilè te kite kòm eritaj pou pèp Jeremi an. Li te travay nan sèvis Kontribisyon, ansuit, nan sèvis Meri a kòm direktè administatif, pou renovasyon vil la. Li te fè bon travay. Li te ede jenès la nan domèn espò, pi prensipalman nan koze foutbòl.

Se li ki te òganize plizyè chanpyona foutbòl, ki te konn fèt nan Jeremi. Se li tou, ki te nan tèt seleksyon ekip foutbòl Jeremi an, kòm prezidan federasyon, ki te konn patisipe nan chanpyona Lig, nan kapital Pòtoprens lan. Anfen, non Edwa te fè pakou li nan lespri anpil Jeremyen.

Aprè li te fini boukle etid dwa li, nan Fakilte Dedwa Pòtoprens lan, premye parèt Edwa, li te jwenn pasaj pou premye depite zòn nan, ak vòt swasant pousan moun nan popilasyon an. Papa li Ozaryon te vini mouri. Kòm premye pitit, se li ki ap dirije tout byen fanmi an. Li bati yon otèl nan vil la ak plizyè lòt antrepriz ki ap mache asebyen.

Adelina pat rekonèt Edwa nan vizaj, men li te konn tande pale de li san yon enterè patikilye. Li poko konnen kisa Wodòlf prale anfen deside. Èske li ap retounen nan vil la, ou si depite zanmi li an pral ba li yon kote pou li dòmi. Sou tout pakou wout la, Adelina pa te prèske pale. Li te kite mesye yo ap refè konesans yo pou laplibèl. Li te panche tèt li sou zèpòl mennaj li pou li fè yon ti kabicha, epi dòmi tou rache li nan men yon fatig, e pote li ale nan yon rèv kè kontan. Wodòlf te tou grifonnen kèk nòt bay Edwa sou prezans li nan Grandans lan. Rankont li avèk manzè Adelina, entansyon yo pou marye, elatriye. Men, li pat eksplike bay Edwa ke Adelina t ap travay lakay yon metrès li, li gade sa pou li sèl.

Avèk admirasyon, Edwa te fini pa konprann enpe konkèt zanmi li Wodòlf te vle antreprann nan. Konsa, li te pwomèt li si li vle, li gen kote pou li ba li dòmi nan Chanbelan, san li pat bezwen retounen nan vil Jeremi. Wodòlf te fè li konnen sa depann de akèy li resevwa nan men paran dam nan.

Apèn yo t ap antre Chanbelan, depite Edwa te fè yon ti kanpe nan pòspolis ki nan vil Chanbelan an pou yon ti antretyen ak komisè Jan Renèl Fabyen, ansyen zanmi li. La tou, nouvèl la te gentan pwopaje nan tout bouk la. Moun sou de ran t ap tann Adelina ki akonpaye ak de potorik gason, ki prale antre lakay yon ti abitan ki pa gen twòp valè pou zòn nan. Pat kab gen pi bèl pase sa, pou akèy moun yo te bay envite yo. Yo kouri ale prete chèz ak vè lakay kòmè Aleyant Ridore. Yo voye achte kola ak konparèt lakay Bousiko, epi envite lafanmi Dire e Benwa pou lonè sektè a. Timoun yo t ap monte desann, pami yo genyen ki te gen malmouton, lajonis, lawoujòl, pyas nan tèt elatriye. Timoun kou granmoun t ap ri, kè yo kontan, yo t ap pale, e yo t ap fè tripotay. Genyen nan timoun yo ki te gen bon rad sou yo, men gen kèk grenn tou ki te toutouni. Tigason ak tigigit yo byen long, e tifi ak tichouchoun yo san kouvri. Yo te monte sou moun yo san mande. Yo t ap manyen machin yo. Yo vle toubònman fè konesans ak etranje yo.

Aprè diminit konsa, gen yon machin lame ki te vini parèt ak de jandam ladann, se komisè Jan Renèl ki voye yo pou ranfòse sekirite depite Edwa Kantav, pou sejou li nan Chanbelan. Jewoboam Erelòm Masiyon te santi li frisonnen nan emosyon li. Dlo te kouri sòti nan zye li.

Pa rapò ak sa li pa reprezante nan bouk la, li te santi li jennen pou tout gran prezantasyon siblim sa yo. Li te maske kò li ankachèt pou li te ale kriye dèyè kay la. Li t ap mande tèt li, ki moun li ye pou

li ap resevwa tout lonè sa yo. E anvan poul te bat zèl li, lakou a te gentan ranpli ak tout kalite moun: Notab, komèsan, kire pawas la ak yon pakèt bann zye tripòt ki te vini obsève debakman ki t ap fèt lakay Amelya, ki se yon ti malerèz.

Lè foul moun yo te vini aprann se lademann ki prale fèt pou manzè Adelina Masiyon, se kounye a tripotaj te kòmanse ap vale teren. Gen moun ki afime ke yo te deja wè byennèt sa a pou demwazèl Adelina. Tankou genyen ki vini jije ke li pa te merite tout sa. Gen yon ti gwoup moun, san chache konnen, ki gentan fè kouri nouvèl, ke se depite Edwa ki vini fè lademannn pou Adelina. E anplis, blan po klere a, se yon pè fransè ki akonpaye depite a, pou selebre fiyansay la.

Adelina te prezante Wodòlf bay paran li, e mennaj li te pote anpil kado pou yo, yo te trè kontan. Aprèsa, lokatè Montaynwa a te vin trè ouvè ak abitan Chanbelan yo pou li eksplike rankont li ak demwazèl la depi nan kòmansman pou rive jous nan mitan. Sepandan, Jewoboram pat fini admèt nètnèt, li t ap gade sèn nan ak yon zye obsèvatè, e mefyans anmenmtan tou, paske Masiyon te toujou konnen lòn ki mezi li. Li t ap rapyese nan lespri li dewoulman sitiyasyon an, minit aprè minit. Amelya bò kote pa li, pat gen majigridi nan vizyon li, okontrè, li t ap chache bon kote pou li repoze kò li, poutank li te antchoutchout pou resevwa pititfi li ak mennaj li, Wodòlf. Malgre li te panse nan premye tan lè yo te fèk parèt la, ke misye a te kab bezwen moun pou li ranse, kòmsi, li vini fè parad pou li pran sa li bezwen an, epi jete li. Men nan dezyèm tan an, sou pawòl fèm pitit zantray li Adelina, ak devouman jès enkoni an, Amelya anfen te fini pa reziyen li, e bay legen a koutwazi enkoni an, san li pat fini retire nètnèt a sanpousan lide twonpri a tou. Antouka, li t ap kontwole tout ti jès jèn gason an t ap fè, pou li te kab byen entèprete yo. Tout kat grenn zye konsène paran yo pat janm ekate kapitalis la nan tout deplasman li. Poutan, aprè yon bon dezèdtan, Wodòlf, san prezans Adelina, te ale chita nan mitan moun yo pou li eksplike vrè rezon bi vwayaj li, paske li renmen jèn fi a anpil. Epi desizyon li se pou li fiyanse li ak Adelina, e marye nan yon tan ki pa twò long.

Pandan moun yo t ap boukante lide konvèsasyon yo anndan kay la, depite Edwa te tou pwofite ap fè plis konesans avèk demwazèl Adelina, anba yon pyebwa ki nan lakou a. Yo te chita youn tou prè lòt, yo ap pale. Edwa te tou pwofite ap kente zèl kat pa li, pou li wè si li ta jwenn laskè Chanbelèn nan, li deklare san kache bay Adelina:

*- Bon, mwen pat janm rekonèt ou, ni tande pale de ou nan Chanbelan. Nan ki kòfrefò menm yo te sere ou ?*

Adelina te reponn depite a :

*- Mwen tou, depite Edwa, mwen pat janm rekonèt ou. Kwak mwen te tande pale de ou yon fwa, de kandidati ou, men, mwen potko janm rekonèt ou sou vizaj.*

*- Gade noumenm ki moun Grandans, Jeremi ak Chanbelan la a tou prè, nou pat rekonèt youn lòt. Se jis pa byè yon zanmi nan Pòtoprens ki vini fè nou fè konesans. Kòman ou eksplike sa madmwazèl ?*

*- Bon... Tankou yo di, toujou gen yon kòz pou lanmò, depite Edwa. Se kab nan sikonstans sa a menm Bondye te vle nou rekonèt.*

*- Non machè, kòm sa fini fèt konsa, ann kite sa la. Men... Pou yon fi tankou ou, si mwen te gentan rekonèt ou, se pa misye ki t ap jwenn ou.*

*- Kisa ou vle di pa la, depite Edwa ?*

*- Tande, ou kwè Wodòlf vle marye avèk ou tout bon vre ? Ou panse sa ?*

*- Nòmalman ! Nou gen pou nou marye.*

*- Se kan mwen wè, mwen va kwè. Ban mwen mande ou, ou kwè se sèl misye ki te kab marye avèk ou ?*

*- Bon, asireman si se pa te li, se t ap yon lòt.*

Depite a te santi li kapab jwenn lakou pou li repoze adezyon l, li pran jofre zèl kat li pi rèd. Li kouri di :

*- Ebyen lòt la pa t ap lòt moun ke mwen menm, depite Edwa Kantav.*

*- Bondye ! Bon, si mwen t ap koute tout moun ki ofri mwen maryaj, tande non, ak konbyen moun mwen t ap marye la ? Monchè, mwen fèt sou bon zetwal vre. Chans mwen pa t ap pase anven. Eben, se mwen ki pou pran tèt mwen. Se zanmi ou Wodòlf ki moun pa mwen, depite Edwa.*

- *Bon, je ne dis pas non, mais en dehors de ton amour pour lui, nous pouvons construire ensemble une bonne amitié, quoi ! Nous sommes de la Grande-Anse, avant tout.*

- *Je vous en prie, monsieur le député.*

- *Non mais c'est vrai, tu es follement belle. Et tu es vraiment représentable. Je suis encore libre de tout accord. Seulement, j'ai deux enfants de deux mères différentes. Bon, tu connais les fougues de la jeunesse, mais ça peut s'arranger. On a les moyens. Je suis député, professeur. Je suis connu de tout le monde et le pays m'appartient. Alors, à toi d'en décider.*

- *Décider à quoi ?*

- *À ton député.*

- *O o! Mèsibokou misye depite. Mwen santi mwen trèbyen avèk Wodòlf mwen.*

- *Pouquoi, pour la couleur ?*

- *Tande yon depite! An nou kite konvèsasyon sa misye. Ou ap ennève mwen ak kesyon koulè ou la. Ou pa pè ? Se mande Wodòlf ou di ki zanmi ou lan, vini mande pou mwen. Epi ou ap taye zèb anba pye li. Monchè m…*

Ak lang razwa file depite a, li deklare ouvètman bay Adelina :

- *Kite mwen mande ou, ou panse Wodòlf ap bezwen ou toutbon ? Si Wodòlf prezante ou devan paran li yo, ou gen mil dola kach nan men mwen. E Jou paran Wodòlf yo ta rekonèt ou, yo pap kite li rete ak ou. Mwen pa janm konnen milat konn pran malerèz po nwa, pou madanm yo. Mwen tou, mwen pa manyen tèt chyen mwen pa konnen. Demwazèl, se moun Lagrandans ou ye, chache ran ou. « Ze toumante, pa kale ». Ou genlè bliye Wodòlf se doktè e avoka.*

Adelina reponn li ditakotak :

- *Pa bliye oumenm tou, ou se avoka e depite ! Deplis, kite mwen di ou sa, ant mwen ak Wodòlf, pa gen anyen ki fabrike, tout sa ou wè yo natirèl.*

Malgre depite Edwa santi li pran yon *zòk,*[55] men kanmèm li ri, epi li di :

- *Oke, passons, ne t'en fais pas. Oublions tout ça, ma belle.*

- *Menmsi se pa kounye a, mwen ap di Wodòlf sa kanmèm. E deplis, pa rele mwen mabèl, mwen rele Adelina Masiyon !*

Aprè bèl pawòl konvèsasyon yo, Jewoboram, Amelya ak Wodòlf te vin sòti deyò. Yo sòti vini chache Adelina pou yo te kab mete yon bouchon sou bèl pawòl antant kè kontan Wodòlf te fini mete atè. Adelina te vini leve, li ekskize depite Edwa pa yon souri fòse, e li antre anndan avèk gwoup moun yo pou yo te al kontinye pale.

* * *

Nan Fakilte Dwa a, Wodòlf ak Edwa pa te gen twòp twòp alo, men yo te konn pale sou ekzamen yo, epi fè rechèch an atelye lè klas la t ap travay. Edwa te fini pa remake ke li fè bèkatè davwa li te deklare cham lanmou kè li bay Adelina. Li te santi li vin deplimen, e li te bay tèt li tò. Li te vini wè ke li pa te dwe kite sa rive jiskela, e li te santi tout manm li yo vin delala paske konsyans li t ap sapata l. Men anfèt, li te oblije reziyen li anba pye poto maswife ke li pa te kab monte a. Dayè pou pozisyon li kòm depite, li dwe gade yon karaktè devan tout tay sikonstans menm si yo malandouran, epi jwenn yon solisyon ak yo.

Pou demann nan, tout bagay t ap fè wout yo trèbyen. Daprè bon detay Adelina eksplike yo, Jewoboam te vini pi byen konprann sou ki ang lanmou misye a kanpe. Amelya te si tèlman emi, li te vini tonbe nan pye Wodòlf pou remèsye li, men pitit Danyèl la te kouri fè li leve, siye dlo nan zye li, ak ke chemiz li. Epi li te di li :

- *Amelya, mwen pa sòti nan vant ou, men mwen konsidere ou depi jodi a tankou manman mwen. Mete ou alèz avèk mwen pou anyen pa kreye yon espas ant nou. Nou tout se yon sèl moun nou ye. Pa gen diferans ant moun ak moun pou koulè po. Koulè pa vle di anyen. Lajan, richès, tout gen pou pase. Nou tout gen menm san, epi nou tout ap mouri yon jou. Lenpòtan, se byen viv ak moun kè ou renmen an.*

55. Zòk : *Monte sou resif.*

Pawòl sa yo te antre fon nan zòrèy Masiyon ki te ap kontwole jès misye a, e konsa, li kouri kanpe leve bay Wodòlf lanmen epi li di :

- *Monchè, mwen ba ou men pititfi mwen an. Se pa de lite nou pa lite pou li, anvan pou wè yon bèl grenn fanm konsa kanpe devan ou. Adelina pa fè mwen wont. Se pitit san mwen ki sòti nan venn prensipal mwen. Misye Wodòf, mwen pa gen pwoblèm pou fè ou konfyans, men se ou ki pou kenbe konfyans ou vle mwen depoze nan men ou lan. Si ou ta vini tou pou betize, Adelina reskonsab, paske mwen, mwen pa te rekonèt ou, se li ki prezante ou ban mwen. Si nou fè zafè nou byen, mwen ap bat bravo, men si li pase mal tou, mwen ap kanpe gade nou. Men mwen kwè nan pititfi mwen, e se pa jwenn li pa jwenn. Men li te toujou vle pote bòn nouvèl. E mwen kwè li ap pote bòn nouvèl.*

Wodòlf te reponn Jewoboam :

- *Ou mèt kwè nan mwen pè Masiyon.*

Yo tou de te anbrase familyalman. Dlo te sòti nan zye yo. Yo te bouke pale sou demen avèk anpil prekosyon, epi yo sòti avèk kè kontan. Wodòlf te vini sòti deyò, e ale pou li envite zanmi li Edwa antre nan konvèsasyon an, ansanm ak tout paran Adelina. Edwa te montre li trè kontan, epi li te swete koup la bòn chans. Li te deplase ale anbrase papa ak manman Adelina. Men lè li te rive pou li ale anbrase Adelina, demwazèl la te prefere lonje men li ak distans. Men Wodòlf san konnen te repwoche Adelina :

- *Non cheri, Edwa leve pou li anbrase ou, se pa lanmen li t ap ba ou. Silteplè, leve oumenm, ale anbrase zanmi mwen, depite Edwa.*

Pou li pat fè Wodòlf wont, Adelina te leve li anbrase depite Edwa, ki limenm tou, te anbrase Adelina avèk anpil plèzi e ensistans.

Wodòlf te vini reanonse paran Adelina, se pou fete fiyansay li ak Adelina ki mennen li nan Grandans, donk demen, fòk yo kriye lareverans. Donk, medsen-avoka a mande Jewoboam pou li rasanble tout paran ki pwòch fanmi an ak kèk pèsonaj ke li twouve diy pou sa, pou yo kapab fiyanse.

Aprè bòn nouvèl asire sa a te fini byen chita nan tande paran yo, sò Amelya te vire dèyè kay la, li kache kò li bò kizin nan pou moun pat wè, epi li leve de men li anlè pou li di :

- *Ay Senjak majè, ou konnen doulè malere vre. Ou reponn priyè chwal ou. Ou reponn mwen jouktan ou reponn mwen twòp. A yayay! Senjak papa, nou konnen moun grannèg po lanvè sa yo pa melanje ak moun nwa malerèz, epoutan men ou trennen youn vini douvan pòt la. Si se ou ki voye li, nou ap resevwa li kòmsadwa. Men si se pa ou, papa Senjak, fè devwa ou kòrèkteman. Mwen se chwal ou depi mwen te timoun, e se ou ki te reklame mwen. Se ou mwen ap sèvi depi mwen te tikatkat. Pa lage mwen nan wout, papa. Yo toujou di: «Byen pre pa lakay», se vre, men tout bagay nan pla men ou, papa Senjak. Fiyansay pa maryaj, men li se batan pòt pou antre nan maryaj. Bonnanj Adelina nan men ou papa.*

Kan Amelya te fini lapriyè, li pran yon gòdet dlo, li vanse pi devan a twa pa, li jete dlo nan kat fasad, epi li ap di yon mo ke moun pat kab tande. Bouch li ap bat kòmsi li vle di:

- *Mare tout sa ki delage, sa ki te gaye, rantre yo nan plas yo.*

Jewoboam limenm, li te kite moun yo, li pran sak pay li ak manchèt li, li sòti, san li pat di ki kote li ale. Li te vè dezè nan aprè midi, Wodòlf kite mesye yo ap bay blag, li rele Adelina apa, epi li mande li:

- *Andou, pou demen fiyansay la, kisa nou konte fè noumenm?*

Adelina gade òmdelwa a fiks nan zye, epi li reponn mennaj li:

- *Se premye fwa ou rele mwen Andou. Ou konnen lè mwen te piti se konsa yo te konn rele mwen, «Andou». Bon kisa nou ap fè pou fiyansay la, nou ap jis fè yon reprezantasyon antre nou. Rele de twa pèsonaj serye ki sou katye a, fè yo di de mo, bay ti konsèy, epi nou fini.*

- *Cheri, nou pap fè resepsyon?*

- *Pa okipe ou Dòdòf monnamou, manman mwen responsab sa.*

- *Men kòman manman ou responsab la, Andou?*

- *Mwen te tande manman mwen ap pale de touye kabrit, fè manje, dans elatriye. Bon, mwen pa fini konnen ojis kisa li gen nan tèt li pou li fè.*

- *Ebyen Nana, se yon gwo anbyans ki prale gen la a demen, men, mwen pa kwè manman ou te bezwen fè tout sa.*

- *Nou pa kab enpoze li fè sa nonplis, Dòdòf. Se kòdlonbrit li ki prale onore la a. Kandjanwou ki prale gen la a, ou ap kab sipòte? Mwen tou di ou sa, prale gen bann rara ki ap vini la wi. Mwen konnen ou pa fini dakò ak ribanbvèl sa yo.*

- *Adelina! Mwen renmen wè moun, se vre, men, poukisa bann rara a?*

- *Bann rara ap vin la pou ba ou ochan. Kote papa mwen, ou wè li? Eben ou deja konprann. Wodòlf, silvouplè pa di anyen, ou wè yo dakò, tanpri pa di anyen. Se sa sèlman yo kab fè, kite yo fè li.*

- *Cheri anvan li twò ta, an nou deside ki kote nou prale dòmi aswè a.*

- *Nou? Mwen, mwen pa gen pwoblèm, mwen ap dòmi lakay mwen. Pou ou, ou kwè zanmi ou Edwa te di li ap ba ou kote pou dòmi Chanbelan?*

- *Donk cheri, mwen prale dòmi pou kont mwen aswè a?*

- *Kòm dabitid Dòdòf. Ale non, nou va gentan wè.*

- *Doudou, mwen te tou gen entansyon fè depite Edwa reprezante pou mwen kòm yon bon zanmi fanmi mwen, kisa ou panse? E deplis, li te mande nou parenn.*

- *Bon cheri, ou pa menm konnen moun nan trèbyen, epi ou prale fè li parèt kòm zanmi pwòch fanmi ou? Men ki bagay sa menm. Tande, ou gen dwa ale dòmi kote li prale mennen ou lan, paske mwen pa gen chwa. Men pou prezantasyon demen an, non, non, e non ankò. Si nou te antre Chanbelan lannuit, mwen t ap kite ou dòmi lakay la, malgre nou. Chonje nou pat gentan diskite sa anvan nou te vini. Donk, se kè mwen ap kenbe.*

- *Poukisa ou pa dakò Adelina? Kòm li se moun Lagrandans parèy ou, ou pa te rekonèt li deja?*

- *Wodòlf, se kounye a mwen rankontre e rekonèt misye a nan figi.*

- *Bon oke. Adelina, pa bliye zafè baryè ou la pou nou eksplike manman ou lan.*

- *Tann demen ou va mande li sa pandan fèt la kòmanse pran chè.*

- *Tu es géniale mon amour, c'est parfait. Laisse-moi t'embrasser.*

Yo anbrase. Aprèsa, Wodòlf te retounen ale jwenn mesye yo, epi Adelina ale ede manman li nan kizin nan. Depite Edwa te trè sispèk. Li panse Adelina di Wodòlf deklarasyon li te fè li a. Pou li teste zanmi an, li te mande li :

- *Èske li toujou nesesè pou ale dòmi Chanbelan an ?*

- *Edwa monchè, kote ou ye, se la pou mwen ye tou.*

Yo te rive konkli vè zòn setè ou uitè yo ap deplase pou yo ale dòmi lakay yon ansyen jij, zanmi lontan papa li Ozaryon Kantav.

Mesye yo t ap jwe yon kat bezig a kat, de polis yo, Wodòlf ak Edwa. Depite a gentan voye nouvèl bay ansyen jij la, pou fè li konnen se lakay li, li ap vini dòmi aswè a, akonpayen ak yon bon kondisip klas li.

Lè li te vè sizè edmi konsa, poul ak kòk te kòmanse monte bwa, mesye yo te ranmase kat la, epi yo anbake kay jij la. Jiskela tout bagay te pase trèbyen pou jounen an.

# Ti koze Adelina ak manman li Amelya

Adelina te pran men manman li, Amelya, li mete li chita pou li ale rakonte li tout peripesi li te pase nan Pòtoprens. Li te kòmanse sou tant li Andreya ak nonm li sou kote, Jera Osten, yon misye marye ki te sòti pou anfrajele li. Epi nan ki sikonstans yo te vini flanke li deyò. Te gen yon semèn, se nan latrin yon vwazen li te pase twa nuit ap dòmi. Li te rakonte li tou, rankont li avèk Wozali, epi Janita, jouktan pou li te vini jwenn Wodòlf ki medsen e avoka. Men kan li te rive sou koze baryè a, manman li Amelya te di li konsa:

- *Adelina, ou konnen byen ou klete! Pa vini ban mwen kenbe okenn pawòl dwategòch. Si ou ap plede, se ti rizyèz ou ap fè avèk mwen la.*

- *Men manman, kòman mwen ta prale di Wodòlf tou, mwen klete, san mwen potko vini jwenn ou pou defèt baboukèt ou te mete a. Deplis manman, ki eksperyans mwen te gentan fè deja ak gason pou mwen te konnen si reyèlman mwen klete kadnase?*

- *Eben, ou manke mouri ak batan pòt ou fèmen pitit mwen. Semèn dènye a, mwen te fè yon sèl maladi, mwen te panse mwen t ap mouri. Adelina cheri, manman ou t ap pwoteje ou kont jwisè yo ki deyò a, ki ap mache bay panzou, sapata jèn fi yo. Pa gen youn ki te kab fè w anyen, pran depi Sensilvès* pou rive nan pye Senbatèlmi*. Se gade, koupe koutje. Rete la! kote kalbas sa a ye vre? Si mwen pa jwenn resèt kalbas sa a, ou antrave Adelina. Ou ap mouri klete kadnase, se nan fè mè ou prale antre.*

- *Manman pa jwe ak koze serye tande, ki kote ou te mete kalbas la?*

- *Mwen chonje, anlè galata a! Konnen si li pa kraze nan zafè Masiyon yo anlè a, se gwo chans.*

- *Eben manman, ale pran li non, se ou ki konnen kibò ou te mete li. Mwen pa ta vle Wodòlf konnen anyen nan bagay sa a menm.*

- *Adelina, nou pa kab ale kraze li konsa tou non. Chonje nou te rete yon rès lajan pou nou te pote lakay « Tiboutfè», si se pa sa, li kab voye yon ekspedisyon dèyè ou wi.*

- *Konbyen lajan an te ye?*

- *Mwen bliye... Mwen kwè 65 pyas ak 63 santim. Avèk ou ap bezwen yon asyèt blan emaye san sèvi, ki se oumenm ki vyèj la. Avèk ankò, ou ap bezwen de ze frèch, ki se de grenn gason ki konn bezwen vini pran piyay yo.*
*Aprèsa, pote yo ban mwen pou mwen ale depoze yo nan kafou a, pou mwen kab monte degre a pou ou. Se kounye a pou ale achte yo pote ban mwen, mwen prale chache kalbas la.*

Adelina ak manman li Amelya pat pran trannsenk minit pou yo te regle tout bagay. Li te voye peye hougan Tiboutfè, e jwenn kat blanch pou pasaj li. Aprèsa, nan mitan yon kafou gwo lajounen devan tout moun, Amelya, nan seremoni li, te tòdye kou yon poul kayèt nwa tou vivan. Ansuit, li lage yon kwi ak plizyè senk kòb penich ladann. Li te resite orezon pou li resite, e li te monte yon priyè gad pou Adelina. Kan li te fini ak resèt la, li te retounen lakay li.

Amelya potko rantre lakay li, vant Adelina te gentan pran fè li mal. Manman an te fè li konnen, se toujou konsa sa fèt. Donk nan yon ti tan ankò, tout bagay prale antre nan nòmal. E vrèman, Adelina te vini refè, men li plis panse se yon gaz ki te kenbe li.

Bò kote pa Wodòlf menm, depite Edwa t ap ensiste pou li ba li batize nòs la kòm parenn. Pa ipokrizi, li pa te manke felisite Woldòf pou bon chwa Adelina a, ke li twouve ki nòmal e reprezantab pou li.

* * *

Depi sizè nan maten, bann rara houngan Kesnèl Jonasen an, te gentan pran bouk Chanbelan pou li. Rit kata t ap degrennen, tanbou t ap woule nan tout sans, son banbou t ap wonfle woule pa anba pou reponn ak lòt enstriman yo. Moun yo t ap danse tankou nan yon mach parad ki ap bouloze. Kadans mizik la te vini bay yon melanj ki chita sou rit petwo ak yanvalou. Chantrèl yo t ap defile ak tout mizik pawòl sanba yo te fini konpoze. Chak enstriman, chak pawòl konnen byen ki lè epi ak ki mezi pou yo antremele. Pa devan, gen twa bèl ti rèn, sètadi timoun piti ki te abiye ak rad tout koulè, e yo tap danse. Men devan

wòb yo gen yon kouvèti ki plen ekay chaje etensèl. Nan tèt bann lan, gen yon kondiktè prensipal ki pote yon «makout marechal» ak yon bandwòl pase nan kou li. Nan men dwat li gen yon kòd long, ki se yon fwètkach, pou li taye nan chak kafou pou li kab jwenn pasaj. Nan men gòch li, yon tchatcha ke li ap sekwe pou kenbe mach degre bann nan. Aprèsa, ou te vini jwenn yon Majòjon ki t ap chame moun, nan fè demonstrasyon. Ak yon bagèt li ap vire anlè nan tout direksyon, san li pa janm manke tonbe atè. Tout Chanbelan te deja reveye nan son mizik la.

Bri a te kouri, e nouvèl la te gentan gaye, e redrese tout premye fo nouvèl ki te fè konprann Adelina te prale marye ak depite Edwa Kantav. Tout moun te vini aprann, misye po klè a, se yon Ayisyen natifnatal li ye, e se li ki vini fè lademann pou manzè Adelina. Depite Edwa Kantav, se jis yon zanmi lekòl misye a.

Men pou anbyans ki te gentan ap sikile nan kanton an, anpil moun te konprann tou, se maryaj la ki pral fèt. Konsa, se pa de moun ki pa te gentan pran kritike sò Amelya Neyantis, pou envitasyon espesyal yo pat jwenn. Gen youn ki di:

- *Moun sa yo, mh... Moun sa yo, se yon dal ti patekwè yo ye wi. Lè yo te nan mizè avèk ou, yo te zanmi ou, men kounye a, se blan milat ki ap frekante pititfi yo, yo pap envite ou nan mariaj yo. Mwen tande gen bèf, kabrit ki gentan kòche ak yon gwo koure kochon ki gentan grate nan nuit lan, pou yo ale bay kandjanwou. Depi ou kab wè prezans depite a la, se byen kapab se fanm li. Men fwenk tonnè! Mwen ta renmen konnen kibò yo jwenn ja lajan sa a? Alewè, lajan Meri Grandans lan k ap gaspiye, gagòte sou do chwal papa.*

Gen yon fanm ki di:

- *Monchè, ou byen pale, anverite se depite a ki bay lajan sa a. E fanm sa a, pa gen dwa pa fanm depite a.*

- *Tonnèdedyab! Ou kwè mwen fout di nou, se pa avèk depite a tifanm nan pral marye. Se ak nonm po klere a, li renmen. Depite a se kapab tchoul*[56] *misye a.*

56. Tchoul: *Gid ki ap bay sèvis.*

* Sensilvès: *Premye Janvye.* Senbatèlmi: *Tranteyen Desanm.*

Tout sa se pawòl ki ap trese mare pami moun ki ap rasanble pou mache dèyè bann rara yo, ki pakab tande tanbou pou yo pa leve danse yaya kò yo. Gen yon madanm ki leve wòb li jouk nan tèt li, pou li bwase ren l, san pouotan li pa remake ke kilòt tout koulè ki sou li a, pase anbastengal nan fant dèyèkay li. E se la nou vin apwouve ak pawòl ki di: Depi tanbou frape, kè tout Ayisyen kontan.

* * *

Sepandan nan Montaynwa, lakay papa Wodòlf, Danyèl Destine, se yon lòt koze ki ap diskite. Gen youn nan doktè Wodòlf te di ki prale avèk li nan konferans sou zafè malnitrisyon ki tap fèt nan peyi Dominikani an, ki vini mande pou medsen an, lakay li. Pè Danyèl te pran sezi pou prezans doktè a ki pat konnen nouvèl la. Li te eseye kontakte tout lòt ansyen zanmi medsen Wodòlf yo, pat gen okenn nouvèl sou konferans ki te planifye. Panik te fè fanmi Destine yo ale konsilte tout enstitisyon ki gen nan peyi a, e menm fè apèl aletranje, men tout se te manjetè; pipi poul; abrakadabra!

Anayid, ti sè Wodòlf la te di papa li:

- *Bon, Rodolphe n'est pas un gamin Papi, t'en fais pas pour lui. Il est assez grand pour qu'il prenne ses propres responsabilités.*

- *Je sais chérie, mais tu ne comprends pas combien ça peut coûter une vie aussi importante que celle de Rodolphe. Et ici en Haïti tout peut arriver.*

- *Papi, il faut être optimiste en tout. Je t'assure que rien n'arrivera à mon grand frère.*

Manman Wodòlf, Jilyèn Wozanbè te di:

- *Mais écoute ma chère Anaïde, ton Papa n'a pas dit quelque chose va arriver, tout simplement, il faut être prudent. Personne ne sait où il est. C'est là le problème.*

- *Eh bien, peut-être, il est sorti avec sa «girlfriend», Mamie.*

- *Anaïde, je suis ta Mère, je te defends de parler de la sorte à l'égard de ton frère. Tu devrais avoir un minimum de respect pour lui. Tu connais très bien ton frère.*

- *Mais qu'est-ce que je dis de mauvais?*

- *Non, il ne faut pas lui emprunter une idée. Bon d'accord!*

- *D'accord.*

* * *

Nan Chanbelan, li te fè nevè nan maten. Nan prezans sifas klere solèy la, tout mòn yo te gentan prèske fin abiye ak reyon, se fotokopi kò yo ki potko anba planpye. Pè Masiyon depi nan lannuit aryèreswa, te gentan ale bay kenbe nan plàn (mezondafè) papye tè lakou a pou li te kab jwenn dekwa pou li fete lonè pititfi li. Li te pran yon bon kou lajan sou li pou li te kab leve figi fanmi an. Epi li te mache envite anpil moun nan Chanbelan pou yo te vini bay respè yo kòm vwazen. Sa ki te kouri ale prete soulye, prete rad, prete valiz pou te vini rann fanmi Masiyon lonnè ak respè, te depase nonm moun yo te envite. Se tout Chanbelan ki te prèske debake nan lakou Masiyon an.

De lòt bann rara, malgre yo pa te jwenn envitasyon, te parèt tèt yo tou britsoukou. Mesye yo deklare se derespektan sa, pou yo envite bann *Anyenpata,*[57] ki fèt lòtrejou la a, yo menm ki danti, yo pa envite yo. Epi dayè, houngan Jonasen pa granmoun pase yo. Si gen lajan ki ap bay, fòk yo jwenn pa yo tou, paske yo pa *rèskiyè,*[58] yo konplete Grandans lan an granmoun. Bann rara hougan Jekwa, te kanpe bò dwat yon touf pengwen, li t ap kandjaye mizik. E bann rara *Payopisal*[59] te foure mwatye kò li anba yon gwo pye kenèp pa twò lwen yon teras, li t ap degrennen tout dènye nòt mizik rasin yo mete atè devan dèyè.

Menmsi Masiyon te ale prete defwalavalè lajan li prete a, li pa t ap kab fin apante tout lizyè kontantman moun yo. Anndan kou deyò pat gen kote pou pike zepeng jouda, ni kloure klou gagit pwofitè. Kidonk, lapolis te blije debake lakay Jewoboam Masiyon pou mete lapè e fè sikile lapopilas anvayisè. Bon mas kou move mas te pran bon jan kout baton pou pa chape. Diskisyon, joure, moun goumen pi rèd. Wodòlf pat kab kenbe dlo nan zye li ankò, poutank li emi ak konpasyon pou mas pèp yo ki toujou viktim. Men Adelina te la, detanzantan li t ap siye figi fiyanse li ak ti mo dous, pou li abese tansyon li.

Depite Edwa, pandan de fwa te blije voye mande ranfò nan vil Jeremi pou kontwole sitiyasyon an. Anfen, ak pistolè 1 ki te sou li, li

57. Anyenpata: *Li pa janm ta.*

58. Rèskiyè: Restavèk anbilan ki ap chache lavi oubyen nenpòt moun ki ap chache avantaj.

59. Payopisal: *Zafè lòt moun toujou pi sal.*

te oblije rale li, epi tire de bal anlè pou li te kab gaye foul moun yo, e pran kontwòl sitiyasyon an pou fèt la pat gate. Lè popilasyon an tande se depite a ki pale, tout moun blije pran men yo pou yo pat arete yo. Men jeneralman, te gentan gen senk goumen ki fèt. Gen youn nan moun yo ki gen tèt li kase ak yon kout wòch.

Gen yon lòt se yon kalòt li te resevwa, epi yon jèn fi te blayi atè. Konsa, gen de mesye ki te kouri fonse sou malveyan ki bay fi a souflèt la. Yo kenbe li nan kòlèt li, men jèn gason an t ap tire koutpye. Gen yon pèsonaj ki eksplike ke malveyan an te entèrese ap manyen dèyè fi a nan foul moun yo, epi fi a te joure manman li. Jèn gason an te santi li vekse, li blayi li atè ak yon sabò majè. Nan ranfò ki te vini sou plas la, de jandam te pran misye a nan senti ak fouk pantalon li, yo hinse li nan fant koupyon l, soulve li, e de pye mechan an te pèdi tè, e yo pase prevni an kèk bon chaplèt, e filange do li ak kout raso. Chak kout rigwaz jenòm lan te pran, tout popilas la t ap rele, bali! Alafendèfen, akize a te mande lapawòl. Jandam yo te sispann pou tande li, epi konsa li di:

- *Mon kòmandan, mwen rele Jilyen Okseyas, mwen pap peye bèf pou kabrit, kidonk, se pa mwen sèlman ki pou pran kou. Fòk mouche «Demagoji» vini la tou, pou li eksplike, poukisa li ban nou chak, yon gratezong, sètadi, senkgoud pou nou gaye dezòd dekwa pou fèt la pa vini òganize la a. Paske li tande se manzè Adelina ki grandi la a anba pye li a, ki twouve prale marye ak yon grannèg Pòtoprens. E limenm, yo te siyedan li pou Adelina.*

Tout foul moun yo te pran ri e fè eskandal ak koze a. Lapoula, chante te gentan ap monte sou koze a: *Demagoji kòm dewojè, ki al simaye gratezong anba anba, pou detounen Adelina bèl fanm, nan lakou pè Erelòm.*

Jandam yo te mande kote Demagoji, jenòm lan te di:

- *Li te la... Mwen pa wè li. Siman li dwe gentan anfouraye kò l nan kèk kwen. Mon kòmandan si gen pou youn, fòk gen pou de, mwen pap pran kou pou kont mwen. Se nou senk li te peye pou mete dezòd: Tinason, Janjeral, mwen menm Jilyen, Wobès ak Tètpipirit. Li ba nou chak senk goud wouj.*

Se konsa yo te ale fouke ansyen majistra Demagoji ki te lakay li, e li t ap plede, li pat janm konnen bagay konsa. Epitou, li pa janm nan demagoji ak moun. Li te di, se apatenans politik li yo bezwen

kraze, ki fè yo ap akize li. Yo te fèmen Demagoji nan ti pòs polis la. Aprè pou yo voye li devan gwo otorite yo.

Malgre Wodòlf te renmen wè foul moun, men kè li pat twò kontan ditou pou pakèt bann estera sa yo. Li pat leve nan sa. Li montre paran Adelina yo se pat konsa pou yo te òganize sa andeyò konesans li. Moun yo te fè sanblan aksepte tò yo, e yo te bay enkoni an yon rega ki montre ke yo koupab, men ofon, ki te manke franchiz. Se kòmkwadire yo pentire figi yo ak yon politès bon karaktè, men anndan kè yo, yo te konnen sa te kapab rive.

Yo te fè reyini sèt gran pèsonaj nan katye a, pou yo te prezante Adelina bay Wodòlf, akonpaye ak depite Edwa devan grandèt yo. Yo te fè yon ti seremoni anndan kay la, sètadi, yo te fè Wodòlf mete li ajenou, e ap sipliye Adelina nan pye li, kòmsi pou mande li favè kè li. Adelina te leve kanpe, mache fè tankou li pa tande, jouktan pou jèn gason an te rive kenbe ke rad li, pou li te kab rete koute kisa li gen pou di li. Aprèsa, Adelina te voye li kote papa li, ak manman li ki te chita sou de chèz nan fon pyès la. Andènyelye, Masiyon ak Amelya ki te chita sou dodin yo, te fini pa resevwa Wodòlf ajenou, ki kontinye ap sipliye pou mande men Adelina. Anfen, yo te ba li pasaj pou li ale pran men Adelina.

Yo te pale sou lavni. Wodòlf te vini rale yon bèl bag pou fiyansay la. Adelina te sezi nan tout etonman li, misye a te foure li nan dwèt manmzèl, yo te anbrase, bo, epi tout sal la te bat bravo ak anpil kontantman.

Nan lakou a, popilas moun yo t ap dekòpye lajman laj san gade dèyè. Mizik tribò babò te fè mikalaw. Sa se yon souvni Wodòlf pap janm bliye. Si bann rara yo te rete a distans pou yo jwe, anndan lakou Jewoboram nan te gen yon lòt anbyans. Te gen yon misye ki t ap jwe flit, yon lòt menm t ap bat tanbou nan yon kwen. Nan lannuit pou rive demen an, yo te gentan fouye twou e plase yon poto nan lakou prensipal la. Yon pakèt bann jèn medam t ap trese riban, vire, tounen kwaze youn ak lòt nan pye poto a, san pa gen kolizyon ant moun yo, ni riban ki antòtye. Se te bèl bagay.

Vè zòn katrè tout fèt te fini, Wodòlf te vini santi li fatige. Sou yon dodin an pay li te chita pou li te li yon liv, dòmi tou pote li ale. Yo te kite li dòmi kont li avèk anpil prekosyon, sètadi, yo pat kite menm mouch vole pou li pat reveye.

# Fiyanse yo retounen Pòtoprens

Wodòlf ak Adelina nan djip yo, te akonpaye depite Edwa, ansanm ak de jandam sekirite yo nan machin pa yo, tout ekip la te kite vil Chanbelan. De anmoure yo te mete tèt dwat sou Pòtoprens, pandan yo te ap pase kite depite a ak ofisye yo nan vil Jeremi. Nan retou a, yo te gen pou repase Okay, anvan pou yo te rantre nan Kapital. Anfen, yo santi yo te pase yon bon sejou nan Chanbelan, pa twò lwen vil Jeremi. Yon souvni ke Wodòlf te byen byen apresye.

Lè yo te rive Pòtoprens, Wodòlf pat kouri monte dirèkteman lakay li Montaynwa. Mesyedam yo te pito rantre Babyòl 32, yo te ale depoze valiz yo, epi pwente Miso, lakay Simòn Chandrèl, ki, malerezman pa te la. Alòs, yo te vini redrese kap yo pou lavil nan magazen Simòn nan, ki nan ri Travèsyè. Simòn te anbrase yo avèk anpil chalè. Li te mete yo chita pou yo te kase koze ba li. Yon lòt moman, Simòn te leve pou li te ale fè kafe pou yo. Wodòlf ak Adelina te vini ap eksplike li tout pakou sejou a byen detaye, e se te bèl koze griyendan ki ta pral pran chè. Men lè Wodòlf te vini mande li nouvèl lakay papa li, Simòn te fè li konnen gen pwoblèm nan Montaynwa. Wodòlf te pran ri, men yon ri ki kache yon sezisman. Simòn te di li : Pa pè, li prale ranje tout bagay kòrèkteman. Sepandan, li pap kab pale ak yo kounye a, se nan pita la fè yo konnen tout bagay.

Lapoula, neve a te gentan konprann. Li fè yon ti demakay, pran pòz ale nan twalèt, epi, yon ti moman aprè, Simòn te kouri vini jwenn li. Wodòlf te di li :

- *Tante Simone, tu sais que je ne peux pas attendre pour longtemps, dis-moi, qu'est-ce qui ne va pas à Montagne noire ?*

- *Rodolphe, tu sais parfaitement bien que jamais je n'ai rien à cacher pour personne, mais comme Adelina t'accompagne, je ne veux pas la boulverser avec mes paroles. C'est pourquoi je me garde de tout propos. Eh bien mon enfant, ce que je tiens à t'annoncer, c'est que ton père Daniel est bel et bien au courant que tu n as pas été à Saint-Domingue. Il m'a téléphoné chez moi pour m'expliquer comment la maison est très inquiète à ton sujet.*

*Et de plus, Il a téléphoné à tous tes amis médecins dans le but de recueillir des informations. Alors docteur Roldophe, à coup sûr, cette histoire de conférence, ça… Je ne vois pas comment tu vas t'en sortir.*

- *Ne dis pas ça Simone! toute la maison est surchauffée à cause de mon absence.*

- *Chéri, ce n'est pas à cause de ton absence à proprement parler. J'ose croire Rodolphe que tu as le droit de t'absenter à l'heure voulue. La question est: on ne sait pas où tu t'emmêles. Rodolphe, tu as donné une fausse alerte. Les médecins, qui devaient t'accompagner, viennent eux aussi s'informer de ton cas.*

- *Mon Dieu, mon Dieu! On m'a eu! C'était mon dernier atout Simone, que dois-je faire?*

- *Eh bien tu dois te présenter, c'est pas la fin du monde. Alors là, j'ai une idée. Tu vas dire à ton Papa de t'excuser et en occurrence, tu as deux surprises pour la maison. C'est juste pour ça, que tu ne pouvais l'informer et lui laisser s'informer de ton absence.*

- *Et lesquelles?*

- *Premièrement, tu vas leur annoncer que tu aimes quelqu'un. Ensuite, tu vas tuer le temps, afin de les persuader qu'à ton âge, tu devais être chez toi. La fille est belle et jolie, tu comptes prolonger la famille. Pour la deuxième partie, je passerai à l'action pour les mettre au courant que tu es fiancé et que j'ai approuvé ton choix.*

- *Simone, je ne vois pas ma tête dans tout ça, comme tu le veux, débrouille-toi. Tu es une femme assez intelligente. Je vais rejoindre Adelina.*

- *Oh c'est vrai, allons-y.*

Kan yo retounen, Simòn di Adelina:

- *Bon pitit, ou pa wè nou lèse ou pou kò ou?*

- *Mwen wè nou ale nou kite mwen la a sèl, Bondye fè pat gen moun ki te vini achte anyen tou.*

- *Adelina kay se pou ou. Si moun ta vini achte, ou t ap vann yo. Mwen gen yon ti dam ki ap travay avè mwen, li pa vini jodi a.*

- *O, o mwen pa konn pri twal yo, kijan mwen t ap fè vann moun yo ?*

Simòn di yo :

- *Ale repoze nou non. Adelina mwen wè ou trè fatige. Alewè, nou si tèlman mete nan kò nou, nou vini delala ! Wodòlf gen pou li monte ale dòmi lakay li. Pran pasyans cheri, yon lè, ou va gen mari ou pou tout tan nan men ou. Mwen va vini wè nou.*

Yo salye Simòn epi yo monte vwati Pejo a, yo te ale lakay yo nan Babyòl 32. Depi nan papòt la Wodòlf te kòmanse ap dezabiye li, epi karese Adelina, ki te deja ap swente nan tout kò li. Wodòlf te ranmase li depi nan pye, pase men nan senti li, epi pote li ale depoze sou kabann nan. Yo tou pataje yon ti sirèt a de. Aprèsa, yo te ale benyen, manje, epi asiste ansanm yon fim televizyon, pandan yo ap jwe yon kat « *twasèt* » sou kabann nan. Lè te yo te fini, yo reanbrase pou debon. Tout plèzi Wodòlf, se kontanple kò Adelina ki vrèman chame li. Li t ap mande tèt li, nan ki pati pou li kòmanse toutbon karese Adelina. Adelina bèl fanm, byen kanpe, li ranpli tout santiman jenòm nan te kab enspire. Montaynwa, daprè sa li t ap chache a, te santi li rasazye nan atant li. Sitou nan rega kwen zye Chanbelèn nan. Si Adelina fikse zye li sou ou, fòk ou bese zye pa ou, sinon, li kapab anvlope atansyon ou trapde.

Tankou yon ti sable zewo trè fen, youn t ap poli kò lòt ak souf yo. Epi la tou, yo te kòmanse ap abiye yo nan teni Adan ak Èv pou yo te ale jwe vrè match foutbòl santimantal la, nan yon linivè ki chaje ak rèv. Men byen anvan match la te kòmanse, malgre jwè yo te deja sou teren an ap chofe tout pati nan kò yo, fè ekzèsis pou degoudi janm yo, Wodòlf te tou pwofite bay kèk konsiy a ekip advès la, kòman pou li konpòte li sou teren foutbòl la. Nan bay konsèy, lide baryè baboukèt la remonte nan tèt atakan an, epi li di :

- *Nana, gade kijan mwen bliye pale koze a ak manman ou.*

- *De kisa ou vle pale, Dòdòf cheri ?*

- *De pwoblèm baryè ou la.*

- *Poukisa se ak manman mwen, olye se pa ak papa mwen ou te vle pale sa ?*

- *Papa ou! men Papa ou se gason li ye, machè.*

- *Se sa ki fè ou te bezwen pale ak manman mwen an, eben ale pale avè li non.*

- *Mwen di ou, mwen bliye mande li sa.*

- *Eben, ban mwen mete rad sou mwen, rankont lan ranvwaye.*

- *Men cheri, ou konnen ou prale fè anbativant mwen fè mwen mal.*

- *Dòf, fwa sa a, se pa yon mal ou ap genyen non, se yon femèl ki ap kenbe ou anbativant. Avanse!...*

- *Se nan jwèt ou ap pase mwen la a?*

- *Dòdòf, ou vle vini silvouplè?*

- *Kòman tout bagay anfòm?*

- *Pat gen anyen ki te deranje.*

- *Epi ou...*

- *Epi kisa, pa poze mwen kesyon, annik vini!*

- *Non machè, fòk ou eksplike mwen sa ki pase.*

- *Dòdòf, manman mwen te klete kadnase mwen pou gason pat pran woulib sou mwen. Oke, pa poze mwen plis kesyon, annik vini mwen di ou, oke?*

- *Noumenm peyizan, mwen respekte nou. Si nou te jwenn, wi nou ta fè. Ebyen, mwem reziyen mwen.*

Suivan prensip regleman antrenè-jwè a, Adelina te deside remèt yon bèl match foutbòl satisfezab. Atakan an bò kote pa li, te santi li sou teren pwopriyete li, paske li asire ke tout kondisyon yo reyini pou li, e an favè li. Kout siflè lanati te bay, epi match la derape. Mèzalò, ti rekri Adelina pandan plizyè fwa, potko kapab ankese fòs frap balon avannsant lan. A yon sèten moman, match la te vin parèt twò rèd pou li. Peyizàn nan, malgre se pat fòt li, te antre nan fè koken, li t ap kenbe Montaynwa pou li mòde li. Li te pran babye, jemi, makònen, bougonnen, e menm rele anmwe dèyè foutbolè òmdelwa a, pou li mande sekou, tanpri cheri, diminye sou fòs frap yo, epi pa choute twò rapid.

Yon lòt moman konsa, yon gwo *manmanpenba*[60] te pati, ki jwenn yon repons kout rèl melanje ak yon sere dan tankou yon fanm ki gen tranche, ki prale kaselèzo nan papòt delivrans li. Sètalò, medsen-avoka a te resi ateri tout balon an anndan kan gadyennbi a, e li kreve filè a. Gòl, gòl gòl gòl! Pitit Danyèl Destine a te mache antre sòti anndan kan an. Li te kenbe e souke filè a pou li te kriye viktwa. Gadyennbi a fwa sa a, pat jwenn fòs pou li fè gwo jès ankò. Sètfwasi, se limenm ki te blayi rete kouche atè sou teren an, li te bezwen kanpo pou li pran souf, pou li te kab retounen nan nòmal li. Avèk anpil fyète, medsen an te vin mèt sitiyasyon an.

Konsa, aprè yon bon dezèdtan, yo te bise yon dezyèm mitan ki te san repwòch. Se tankou yon pla ragou yo t ap manje ade. Se te koupedwèt, tank sa te bon pou tou de. Sa te pran yo yon bon koudtan plèzi, paske, fanfan Adelina, te byen resite leson li, koze ki te agreye kè pwofesè a. Lè match foutbòl la te fini, yo te antre nan yon ti desè pase men ki te vini bay tou de, yon touch sansib chèdepoul rekòmande.

Mwen menm Dominik Anbwaz, nan analiz pa mwen, mwen te wè nan pakou premye mitan an, zanmi mwen an te jwenn baryè, men fwa sa a se te yon baryè natirèl, e non sinatirèl kòm anvan. Doktè a te vin jwenn nan men li, tout kòd sekrè kadna pòt la. Fòs pou fòs, van Nòde ak van Alize mete ansanm pa te kapab rete avannsant lan sekwe filè tout gòl li. Tankou revolisyon toujou make san, ti tak san Chanbelèn nan ki te vini koule jous annaprè a, te reprezante siy kontantman pou tou de jwè yo. Se te lajwa pou Montaynwa ki, premye fwa nan vi li, pèse yon filè ak pwòp chout pa li. Doktè-avoka a te vini pi damou pou peyizàn nan, paske li te vèse san li pou li.

Wodòlf, anndan kè li, te vin angaje plis santiman senserite reyèl pou yon lit ki merite jwenn tout pwofondè zantray nanm li. Si Adelina, andepi sitiyasyon li, te kapab konsève lonè respè kò li, pou li rive remèt li a moun ke kè li renmen an pou lavi a, se yon jefò ki merite onore. Nan tout pwofondè kè li, zanmi an te santi li jwenn tout rèv li t ap chache nan peyi Dayiti, nan Adelina. Adelina bò kote pa li tou, te resi jwenn yon moun ke kè li renmen toutbon. E demwazèl la te fini pa reyalize ke yon moun renmen yon sèl fwa. E lanmou sa a, ou dwe mouri avèk li. Kidonk, nonm pa li a se Wodòlf Destine. Akseptasyon kè li bay chèchè a, li bay li pou lavi.

60. Manmanpenba : *Gwo frap, gwo chout.*

Tout koze sa yo te vini remanbre fòs jèn medsin-avoka a, pou li ale plede e afwonte paran li yo nan Montaynwa. Li te leve pou li ale rebenyen, chanje rad sou li, repafimen kò li, pandan tan sa a, Adelina t ap fè ti bo pou li sou kote figi, ak nan do. Wodòlf te vire pou li reanbrase cheri a avèk pasyon. Devan yon gwo miwa glas kòm temwen, Adelina te prèske toutouni, sèlman ak yon chemiz Wodòlf sou li, te vlope tout kò li ak avoka a pou li karese li, ki limenm te deja fini abiye. Peyizàn nan pat nan koze jennen ankò pou montre nidite li devan wa twòn kè li. Aprè twa kat senk bo, Wodòlf te oblije di li :

- *Mwen pwomèt ou cheri pou nou rewè demen, vè dizè nan maten. Oumenm, ou prale gade televizyon, oubyen fè mizik nan radyo. Rete tann mwen, pa sòti deyò. Gen pwovizyon nan kay la cheri, òganize ou.*

Wodòlf te reanbrase li pou yon dènye fwa, konsa dlo te sòti koule nan zye Adelina, ki kenbe men cheri li pou li mande li :

- *Poukisa ou bezwen ale fè, rete avèk mwen la a, demen ou va ale.*

- *Men non amou, tant Simòn gen pou li vini lakay la aswè a, pou nou kòmanse regle bagay yo. Si se pa sa, mwen t ap rete. Ou kab wè tou, depi demen mwen kòmanse dòmi la a nèt ale, men tann.*

Wodòlf te leve, epi li ale. Li te pase nan yon estasyon gazolin, li telefòne lakay li. Se manman li Jilyèn Wozanbè ki te pran telefòn nan. Li salye manman li, e li fè li konnen ke li ap rive nan yon ti moman. Manman an pat poze li twòp kesyon, li senpman di li, vini, li ap retann li.

# Retou Wodòlf nan Montaynwa

Jilyèn Wozanbè se yon moun ki trè rezève, li pa pale konsa konsa. Se yon madanm ki toujou ap chache pèspektiv ak reyalite nan tout sikonstans anvan li pwononse li. Men Danyèl Destine fòsouvan, konn kite emosyon pote li ale. Sitou pou premye pitit gason li Wodòlf ke li renmen tankou de grenn zye nan tèt li. Li trè sensib pou li. Kòm responsab, Danyèl pa ta vle wè echèk nan fwaye li. Se rezon sa a ki pouse li menmlè se a distans, chache konnen tout sa ki ap pase bò kote timoun yo delatètopye.

Anta, yon gason vennsetan, ti frè Wodòlf, li te trè rezève nan tout aksyon li tou. Li te nan Fakilte Agwonomi, li t ap etidye pou li vini yon agwonòm, malgre deja li se yon mekanisyen ajistè. Li gen yon Toyota, men li pat vle kondi lòt machin ke Mèsedès pè Danyèl la. Anayid, ti sè a, nan epòk sa a, te nan premye ane fakilte li. Ak diznevan, li te sanble tètkoupye ak tant li kòmè Simòn Chandrèl. Anayid pat pè okenn moun pou li poze nenpòt kesyon. Zanmi elèv filo mè Sakrekè yo te rele li «*Matmwazèl Sanpransouf*» afòs li acheval nan tout bagay li ap antreprann. Gen yon lòt gwoup ki rele li tou «*tapenansòs*». Anayid te renmen ak frè yon kondisip klas li, men papa li te toujou voye li kote gran frè li Wodòlf, pou li mete li okouran. Men, Anayid pat janm vle prezante koze renmen sekrè li devan Wodòlf. Sepandan, kèk tan aprè, renmen an te vini kraze. Epoutan, de mwa pa plis, li te vini anfen tonbe damou pou yon mizisyen mini-djaz.

Koze renmen sa a te vini fèt jisteman aprè yon bal elèv filo yo te òganize pou depa yo nan lekòl Sakrekè a. Anayid te tonbe pran kriz damou pou mizisyen gitaris la ki t ap emèveye tout moun. Aprè twa rankont li ak mizisyen jovyal la, tout lasdatou Anayid te gentan nan men *fanbreyis*[61] la.

Wodòlf te rive Montaynwa. li anbrase manman li Jilyèn. Papa li Danyèl, pat la, men kèk minit aprè, li te vini rantre. Pè Danyèl te ranmase tout fòs li pou li salye pitit gason li, san emosyon. Wodòlf tou, nan yon souri fòse, te salye li kòmsi deryennetè. Pa te gen yon moun ki di krik. Anayid kòm antchouchout, te mande Wodòlf:

61. Fanbreyis: *Gason ki renmen fanm anpil. Gason frivòl.*

- *Grand frère, tu es de retour.*

Wodòlf gade ti sè a, men li pat reponn li. Li te gen yon liv nan men li, li te kontinye ap li. Alòs, pè Danyèl te tou pwofite remande li menm kesyon ti sè li a te poze li :

- *Rodolphe mon garçon, tu es là. Enfin, ton absence a causé pas mal de troubles dans la maison. On était obligé de consulter même les hopitaux pour voir s'il n'y avait pas d'inconvenients. Rodolphe, où étais-tu passé mon fils ?*

- *Bon Papi, je crois que je vous dois certaines explications, certes, mais l'important, je veux avant tout que tout le monde se rassure, je suis là, bel et bien vivant; je me porte à merveille. À dire vrai Papi, cette affaire de conférence à Santo Domingo n'était qu'une couverture. Je profitais plûtot de cette occasion pour faire quelque chose d'autre, quelque chose de valeur. À mon âge, je crois avoir assez vécu pour me tracer une vie future très prometeuse.*

Pandan Wodòlf t ap chache touye tan an nan mo, sonèt la te vini sonnen epi Jilyèn kouri ale louvri pòt la. Tant Simòn Chandrèl te fè aparisyon li. Tout moun te trè kontan. Anayid an premye te kouri ale anbrase tant li, epi li di :

- *Mes amis, quel bon vent t'amène chez nous tante Simone ?*

- *Quel bon vent dis-tu ! Mais chérie on se voit à tout bout de champ, ma belle, laisse-moi t'embrasser plûtot Anaïde.*

Tout moun te salye youn lòt epi yo envite Simòn chita. Yo te pote yon boutèy diven blan mete bò kote li, paske yo konnen li renmen sa. Li te pase men li, li pran yon sandriye, li limen yon sigarèt pou li ale fimen. Epi, Jilyèn di li :

- *Simone, tu m'avais dit que tu abandonnais la cigarette et tu fumes encore ? Écoute, je ne vais pas rester auprès de toi, tu sais bien que moi je ne fume pas.*

- *Bon oke, oke, oke. je vais me retirer, après je reviens. J'ai quelque chose de grande importance à entretenir avec vous tous dans la maison.*

Jilyèn te reponn :

- *La meilleure chose Simone, il faut te débarrasser de la cigarette. Rodolphe a des surprises à nous présenter, et toi Simone, tu vas nous entretenir de quelque chose, eh bien, je vous écoute, madame et monsieur.*

Wodòlf te kite Simòn pran kòn nan pou li anvan, li tou pwofite pran yon vè diven, epi li vini chita bò kote tant li pou yo chwichwichwi. Konsa, Danyèl t ap mande, men kisa demonstrasyon sa yo vle di. Anayid te kouri reponn :

- *Eh bien ils ont un point commun, ou du moins, son absence était bien planifiée. Ils se sont venus juste ensemble pour se justifier.*

Danyèl di Anayid :

- *Je te défends de parler ainsi, Anaïde ! Garde-toi de réveiller aucun soupçon à ce sujet. Laisse-moi faire, je sais comment m'en sortir.*

Anayid te reponn papa li :

- *Je ne sais pas comment on me traite dans cette maison, on me traite en parent pauvre, qui n'a le droit de rien savoir à propos de sa famille. À moins qu'un étranger m'explique et je suis toujours la dernière à le savoir.*

La ! Jilyèn te kouri reponn Anayid :

- *Viens ma fille, viens auprès de ta mère. Laisse tomber tes jérémiades, ta maman est de ton côté. Comme tu dis, je vais tout t'expliquer, mais pas maintenant, juste après leurs présentations.*

Yon ti moman aprè, Simòn ak Wodòlf te vini antre. Wodòlf di :

- *Papa, maman, Antar et Anaïde, je veux vous annoncer une bonne nouvelle. Une nouvelle qui peut paraître à vos yeux ridicule, mais elle a une grande importance pour moi. C'est quoi ? J'ai quelqu'un qui va partager ma vie. Une jolie fille que j'aime de tout mon cœur. Elle s'appelle Adelina Massillon.*

Anayid kouri avanse :

- *Elle est de quelle famille ? Je ne la connais pas ?*

Papa Anayid te reponn li :

- *Ma fille, je te prie de laisser la priorité à ta mère et à moi. Tu répondras par la suite, s'il est nécessaire.*

- *Mais Papi, il s'adresse à moi aussi. J'ai mon mot à dire autant que vous.*

- *Je le sais Anaïde, mais après ! Laisse-nous le temps de bien comprendre ce qu'il a à nous présenter. Oui Rodolphe, pour reprendre la question de ta sœur, d'où vient-elle ? Et qui est-elle ?*

Wodòlf te reponn papa li san ezite :

- *Laissez-moi d'abord vous demander, est-ce que cela vous surprendrait de me voir un jour hors de la maison avec ma compagne ?*

Jilyèn pou papa a, te reprann pou li di Wodòlf :

- *Rodolphe mon fils, nous savons pertinemment qu'un jour, tu partiras avec quelqu'un et vivre à jamais avec cette personne. Et, construire un foyer, comme ont fait ton père et moi ; c'est normal Rodolphe. Vois-tu un danger dans tout ça ?*

- *Non, et oui, Mamie. Non, c'est normal pour un être humain. Oui…*

Pandan Wodòlf prale pale, Simòn pran mayèt la pou li di :

- *Laissez-moi vous expliquer mes amis, Rodolphe aime une jolie fille, mais qui n'est pas de notre milieu. Et je vais être plus directe, la fille en question est tirée de la classe paysanne, mais respectueuse. Je la connais et elle me plaît beaucoup.*

Anayid kouri pran devan ankò pou li di :

- *Épouser une paysanne ! Où en sommes nous maintenant dans cette maison ? Quelle sorte d'exemple il va nous donner. Quelle classe fait-elle ?*

- *Pour une dernière fois Anaïde, si tu ouvres la bouche, tu sauras qui est ton père ! Je ne te permets pas de traiter ton grand frère de la sorte.*

- *Mais Papi…*

- *La ferme! Anaïde, va dans ta chambre, maintenant!*

Anayid te kouri antre nan chanm li avèk dlo nan zye. Jilyèn te vini pran lapawòl pou li di:

*Simone, je connais très bien mon fils Rodolphe. Il supporte toujours la lutte de la masse et revendique fort souvent ses causes avec moi, mais pas avec son père. Moi, je respecte le droit de chacun, a chacun sa vie. Mais pourtant, je ne croirais pas de mes pensées, que mon garçon va se laisser prendre par quelqu'un sous un simple coup de foudre. J'ai pas encore les éléments valables pour en juger, j'aimerais bien que Rodolphe lui-même nous explique la situation.*

- *Mamie écoute, je suis amoureux d'une petite fille que je suivais depuis plus d'un an. Sa famille habite à Chanbelan, mais elle est à Port-au-Prince.*

- *Dof chéri, ça ne suffit pas. Quelle est sa condition de vie à Port-au-Prince? Où est-elle exactement? Son âge, ses fréquentations? Tout ça mérite d'être expliqué, voyons! Le monde est trop grand.*

- *Mamie, nous sommes déjà fiancés et mon absence l'autre jour explique tout.*

- *Ah! Pour mieux comprendre, mon fils, tu te fais absenter l'autre jour juste pour faire les fiançailles?*

- *Correct.*

- *À Chanbelan, dans la Grande-Anse?*

- *Très bien, et ça a été merveilleux.*

- *Eh bien Daniel, nous n'avons plus rien à faire, que de nous courber devant les aspirations de notre fils.*

- *Comment ça Julienne, nous devons nous courber devant les aspirations de notre fils? Alors, tu baisses l'échine sans même voir la fille! Vu nos efforts déployés sans relâche pour faire de lui ce qu'il est aujourd'hui, Rodolphe aucontraire nous doit beaucoup d'explications ma chère. Nous avons une étiquette à protéger. Nous avons une renommée à sauvegarder. «La famille Destiné», ça ne dit rien?*

- *Écoute chéri, Rodolphe ne nous à pas seulement mis en connaissance de la situation, mais il nous a expliqué ce qu'il a déjà fait et ce qu'il compte faire à l'avenir. Il revient à nous maintenant d'analyser comment il doit se comporter, mais non pas de nous opposer à son choix. La situation devient maintenant très délicate. Et toi Antar, tu ne dis rien ?*

- *Oh, moi même ! je n'ai rien à dire. Rodolphe n'est pas un bébé, Mamie. Il a fait le choix qui lui plaît.*

- *Oui, et si le choix est mal fait. Antar, si toutefois je voyais arriver le malheur, et je ne dis rien, comme étant son père, je porterais la responsabilité de son échec. Rodolphe, dis-nous, tu as été vraiment à Chanbelan pour te fiancer à une quelconque jeune fille, souchée de la classe paysanne ? Et j'ai même entendu que tu as l'intention de l'épouser ?*

- *Oui et encore oui ! Une petite paysanne que j'aime de tout mon cœur qui doit être à mes côtés pour la vie. Et nous allons nous marier bientôt.*

- *Rodolphe ! tu oses faire une telle déclaration à ton père ? Tu m'as réellement choqué mon fils. Pas pour ton âge, mais pour la façon dont tu t'arranges pour réaliser une telle démarche tout seul. Nous nous sentirions flattés, si au moins nous participions aux fiançailles de notre fils.*

- *Encore plus Mamie, vous en aurez l'occasion au cours de notre mariage.*

- *Et si nous nous abstenions ?*

- *Bon, le mariage aura lieu à coup sûr, avec vous, ou sans vous.*

- *Alors là, Rodolphe, ça c'est un adieu ?*

- *Pour le présent, c'est encore un au revoir, mais si ça cloche, ce sera un adieu.*

Jilyèn te vire kouri antre nan chanm li ak de men li nan figi li, li t ap kriye. Simòn te vini antre dèyè li pou ale konsole li, Simòn di li :

- *Julienne, Julienne, ne te laisse pas emporter par des mots. La jeunesse d'aujourd'hui a un langage différent des nôtres. Rodolphe n'est plus un gamin à qui on doit apprendre les bonnes manières. Il a son mot à dire. Écoute-moi bien Julienne, tu penses qu'un jeune homme de trente et deux ans accepterait de se plier sous les désirs de son père ? Reprends-toi ma chère.*

- *C'est pas là le problème. C'est que Rodolphe veut épouser une fille qui est au-dessous de sa classe. Alors, quand je réfléchis aux sacrifices consentis pendant des années pour préparer ce jeune homme, dis-moi Simone, quelle serait ta réaction ? Et puis, qui va hériter de tout ça, «yon ti peyizàn wi machè». Qui aurait cru pareille chose ? C'est une absurdité !*

- *Et pourtant Julienne, je t'assure, quand tu verras Adelina, tu seras ravie d'elle.*

- *Ah bon, tu l'as déjà vue, toi ?*

- *Oh oui, plus de trois ou quatre fois.*

- *Ah bon, tu connais l'affaire mieux que moi. Tu étais venue juste pour plaider sa cause.*

- *Julienne Rosembert, je ne te permets pas ! Tu me connais. Je comprends la déception que tu éprouves, mais entre autre, il faut garder ton calme et modérer ton langage, sinon, je ne ménagerai pas non plus la mienne. Je n'ai fait aucun choix pour ton fils ! Il m'a juste présenté une personne. C'est à lui qu'il faut t'en prendre, pas à moi !*

- *Excuse-moi ma chérie.*

- *Mais calme-toi ma chère.*

Bò kote Wodòlf, bagay yo te vini pi mangonmen, li sòti pou li pale trè di ak papa li Danyèl. Se Anta ti frè li ki t ap mete ola pou sitiyasyon an pat dejenere. Anta di Wodòlf:

- *À ta place Rodolphe, j'agirais différemment. D'ailleurs, tu as toutes les possibilités de te tracer une vie à ta façon. Tu n'aurais pas dû venir présenter cette affaire dans cette maison où tu connais très bien leurs préjugés.*

Danyèl gade Anta, epi li di li :

- *Toi aussi tu me juges mon fils. Je ne savais pas que je représentais une pierre d'achoppement pour vous messieurs. Eh bien si cela va ainsi, jamais et jamais de ma vie, je n'accepterais une telle confrontation.*

Wodòlf di papa li :

- *À moi de faire ma vie, comme je le veux.*

Danyèl te reponn Wodòlf:

- *Tu vas la faire dehors, pas ici! Tu ne vas point nous rabaisser au niveau de la mer. Nous avons encore des valeurs à honorer!*

Anta di :

- *Papi, ne te mets pas en colère. Je vais dialoguer en tête à tête avec Rodolphe, pas pour le dissuader, mais plûtot pour apaiser ses fougues. Jamais chose pareille n'a eu lieu dans cette famille.*

Anayid te nan chanm li, li ap koute tout konvèsasyon ki ap fèt nan salon an, men pòt li byen klete. Zòrye li kouche a te mouye an tranp poutank li t ap kriye. Li ap mande pou li touye tèt li. Manman li Jilyèn te bouke frape pòt la, men li pat vle ouvri li. Pè Danyèl limenm, devan tout koze sa yo, pat kab reziste ankò, li te sòti tonbe ak yon vètij san konesans. Anta te kouri kenbe li epi mete li kouche sou yon kanape.

Etan doktè, Wodòlf te pran sonn li, li t ap ekzamine papa li. Jilyèn ak Simòn te pran yon *tansyomèt*[62] pou kontwole tanperati Danyèl. Tout moun te sou aktivite, eksepte Anayid ki fèmen kò li nan chanm li. Aprè de konprime yo te fè li bwè, yo te mete li kouche, men sik li te gentan monte ansanm ak tansyon li. Wodòlf te blije rele yon lopital pou voye yon anbilans prese vini pran papa li. Lopital la te reponn, nan yon kadè, yo ap voye vini chache li.

Sepandan, 30 minit aprè, Wodòlf pa te wè okenn anbilans vini, limenm, Simòn ak Anta, yo te blije ale avèk Danyèl lopital Kanapevè. Jilyèn te rete nan kay la plis pou Anayid ki te toujou kite pòt li fèmen, byen klete.

Aprè yon bon twazèdtan, misye Danyèl te retounen reprann li. Tansyon ak sik la te desann konsiderableman nan plas yo ta dwe ye.

62. Tansyomèt : *Aparèy yo kontwole tansyon.*

Li remèsi tout moun ki te ede li, epi li mande pou li retounen lakay li. Yo pat vle, men sou ensistans li, yo te blije ekzeyate li. Wodòlf te bay lopital la yon chèk, epi yo relache papa a. Simòn te ale lakay li Miso, e Wodòlf tou pat fè wout pou Montaynwa, li te pito fè wout pou Babyòl 32, lakay Adelina Masiyon.

Anta te kondi papa li ale Montaynwa. Men lè Danyèl Destine te mande li kote Woldòf, Anta te fè li konnen ke Wodòlf te deja anfèmen yon kay pou li ak mennaj li Adelina, e se la li ale dòmi. Lè pè Danyèl vini remake se limenm ki enmèkdan an, e li santi li kapab parèt nyè nan kay la, deplis, se li ki ap mouri pou kont li, li souke tèt li pou li di :

- *Rodolphe mon garçon... Je vais essayer de m'arranger avec lui et je vais respecter son choix.*

Anta kouri di papa l :

- *Papi, j'allais vous proposer ça.*

- *Eh oui mon fils, c'est fini. Mais toutefois, je ne vais pas l'accompagner dans sa course.*

- *Et pouquoi Papi ?*

- *J'ai un honneur à maintenir. Un prestige à conserver, mon fils.*

- *Hum ! À chacun son dû.*

* * *

# Anayid antchoutchout

De mwa aprè, Jilyèn te mande Wodòlf pou li fè konesans avèk Adelina. Tout moun nan kay la te deside pou yo rekonèt ki moun Adelina a ye. Nan premye tan, Wodòlf bò pa li t ap chache yon aranjman pou sa fèt, men ti sè li Anayid te kontinye ap voye pawòl pimanbouk pou rankont sa a pa fèt, epi sa rete la. Anayid te menm ale chache fouye zo nan kalalou, jouktan li vini aprann koze mennaj Wodòlf ak Wozali a tèktègèdèk.

Depi jou diskisyon ant Wozali ak Adelina a, Wodòlf pa janm re-mete pye li nan kay la, ni menm figire ak Wozali ankò. Men Wozali te toujou ap siveye ansyen zanmi an nan magazen papa li genyen sou bòdmè a. Tanzantan kòmè a fè eksprè li ale achte nan magazen an, jisteman pou li te kapab gade, kontwole, e aprann tou, enpe sou fanmi an, sitou lè yo ap pale ant yo. Wozali te vini fè li yon pratik pou pè Danyèl Destine, san okenn moun nan fanmi an pat rekonèt si li te metrès Wodòlf. Li te vini fè li yon pratik machann pou Anayid. Konsa yon jou, li te mande Anayid pou medsen Wodòlf. Anayid te sezi, li te reponn Wozali pratik li :

- *Ou konnen gran frè mwen Wodòlf, kibò ou konnen li timadanm ?*

Wozali te reponn Anayid :

- *Mwen rekonèt nou tout, se sèl lòt frè ou la, Anta, mwen pa fini rekonèt trèbyen.*

- *O o, kibò ou rete madanm ? Mwen pa fini konnen non ou trèbyen non.*

- *J'habite loin loin loin d'ici.*

- *Oh tu parles français aussi.*

- *Un petit peu.*

- *Écoute, je vais appeler Papi pour lui dire…*

- *Oh non, non, non. Kite mwen ale, nou va pale yon lòt jou.*

Wozali te kouri li ale, pandan Anayid te ale rele papa li. Men yon semèn aprè, Wozali te ale rankontre Anayid bò Sine *Paramout* ki

sou channmas la, avèk nouvo mennaj li, yon mizisyen mini djaz. Yo te sòti nan sinema seyans midi dezè. Anayid t ap kondi yon Onda ke papa li te fèk achte pou li, tandiske Wozali te sòti fè yon komisyon sou wout Lali a. Li rete Anayid ki sezi rewè li, epi li fè li monte nan machin nan pou li kapab ba li woulib, an menm tan an, pou yo kab pale. Wozali te yon jan jennen pou li adrese li lapawòl akòz prezans jèn gason an ki te akonpaye Anayid la. San difikilte, demwazèl la te ale depoze mennanj li lakay li, sou pòtay Senjozèf, epi li retounen pou li ale depoze Wozali lakay li, nan ri Ozval Diran.

Sepandan, kontrèman ak volonte Anayid, Wozali te mande pou yo te ale pale pito nan ba restoran Che Kami an, ki pa twò lwen lakay li. Anayid te peye de pla manje, avèk de ji, pou yo ale pataje koze ansanm, pandan yo ap manje a. Wozali, nan prezantasyon li an, pa te fini vle devwale klè kach kach liben ke li te konn sere ak Wodòlf. Li te rakonte ti istwa rabòday, konesans li avèk medsen an bò Fakilte a. Ba Che Kami se lye rankont yo. E an pasan, renmen Wodòlf ak Janita. Alòla, Anayid te bezwen konnen plis, e menm ensiste Wozali pou li mennen li lakay li, paske li pa te janm konnen tout komeraj gran frè li te konn manniganse andeyò lakay yo Montaynwa. Anfen, Wozali te vini aksepte mennen li lakay li. Men, padan yo t ap antre, yo te vin rankontre fas pou fas avèk Janita, ki te vini kot Wozali, men ki pat wè li, e ki t ap pare pou li retounen lakay li. Se te tankou yon sitwon ou prije nan yon lèt ki fini bouyi, men ki tap poze. E san fè priyè, rankont sipriz sa a te dejenere tankou yon lèt ki tounen fè boul boul, sètadi ki kaye. Se te lakangrèn nan lopera. Se kounye a yo prale trayi Wodòlf tankou Senpyè ki te di li pat janm konnen Mèt la, e vann tankou Jida te likide Jezi. Avèk anpil langaj defòme e kòde, se pa ni en de twa pawòl Janita pat sifoke sou Wodòlf, nan kòlèt Anayid.

Kwak Wozali pa te fini dakò ak konpòtman Janita ap fè a, men devan jalouzi vanjans li, Janita devan ti sè a, pa te defann oken prestij Wodòlf te kapab genyen. Konsa, se mèyè fason pou demwazèl pèdan an, jwenn baryè lib pou li vanje *siyedan*[63] fiyansay li ak Wodòlf. Kòm tout venn sansib pou san yo, Wodòlf se frè li, Anayid nan kòlè veksasyon li, te reponn Janita otan mal sa te kapab konsidere, pou jan li t ap denigre e salanbe gran frè a. Moun te kanpe sou de ran, ap asiste yon diskisyon mo sal, ki ap fèt nan lang franse. Gen yon madanm ki te abite nan lakou a, ki di :

63. Siyedan : *Twonpe, revoke, repran bak.*

- *Monchè o, gade kòman lang franse ap pèdi lavi yo pou gran mèsi nan lakou a. Mwen pat janm konn tande tout franse sa yo menm sou ban lekòl. Apa moun lelit te konn joure tou. Si yo te kab goumen, ala ri mwen ta ri. He yeh! sa se yon vivi dangriyen.*

Anayid te vini konnen nan bon timamit estime, Adelina ke Wodòlf vle prezante pou mennaj li a, te bòn lakay Wozali. Deplis, nan premye tan, Wozali te *metrès*[64] Wodòlf. Frè a pase senk an ap peye kay pou Wozali. E kounye a, li te sou pawòl fiyansay avèk Janita, ankò kouzin Wozali. Donk, demwazèl la gen ase dokiman konplè pou li ekri yon liv opozisyon. Wozali te prese remèt Anayid yon foto Wodòlf ki te nan kay la, ak yon foto tout fanmi an, paske Janita ta prale dechire yo. Sepandan, anvan Anayid te pati, li te fè Wozali kado mont ki te gen nan bra li a, paske li pat jwenn anyen pou li te ba li. Wozali te regrèt anpil sa ki rive a, men Janita te santi li fyè. Wozali te di nan kè li :

- *Mwen konnen kounye a, Wodòlf ap fini avèk mwen nèt, pa gen lespwa ankò pou nou ta rankontre. Pou mwen, sa pa t ap rive jouske la. Kisa mwen prale di Wodòlf, si mwen ta wè li ?*

***

64. Metrès : *Fanm anndan kay, oubyen sou kote, ti fanm deyò, boubout.*

# Nouvo tansyon nan Montaynwa

Lè Anayid te rive lakay li, li apran manman li Jilyèn, tout detay diskisyon an pyès pa pyès. Sanzatann a yon tèl konpòtman, Jilyèn te fè sezisman, li te tonbe fas anba. Pè Danyèl pat la, Jilyèn te pase yon movèz jounen. Li te fè rele doktè li pou li vini konsilte li. Doktè a di li pou li pran gran repo, sinon li kab vini pi grav. Jilyèn te kouche ak yon endiyasyon san parèy ki te demantibile tout kè li. Wodòlf te gen pase twa jou li pat monte Montaynwa, tout fanmi an t ap tann li tankou tè ki bezwen lapli. Men gen yon lòt istwa ki te vini pran nesans nan kay la sanzatann tou.

Jeranlakou kay la, yon pèsonaj yo rele Michèl Reneska, ki te gen lontan li t ap travay ak pè Danyèl. Misye a te vin rakonte Anta, demwazèl Anayid gen de mwa depi li pa wè règ li, li genlè ansent pou yon mizisyen djaz. Demwazèl la t ap mande Michèl pou li fè li jwenn yon remèd, pou li glise pitit la desann sòti tonbe nan peyi fènwa. Nan kontak Anta ak Wodòlf nan telefòn, li te eksplike li koze Anayid la. Egui pa janm wè twou li gen nan tèt li, men li ap kontante fè twou nan tout sa li jwenn. E se pa san rezon pawòl la di : «*Anvan ou wè pay ki nan zye frè ou, pase men ou nan zye ou anvan, pou wè si ou pa gen yon bout planch ki kwoke nan pwèl sousi ou*».

Kat jou aprè, Wodòlf te vini deside remonte Montaynwa vè zòn dizè nan maten, tout moun te byen kontan rewè li. Yo pale sou tout bagay ak li san yo potko di li anyen sou vi prive li. Jilyèn tann yon inèdtan pase, anvan pou li te di li :

- *Rodolphe mon fils chéri, Mamie Julienne ne va plus t'imposer sa loi, au contraire, moi et ton père, nous avons résolu ensemble d'ouvrir d'avantage de champ libre à toi afin que tu sois à ton aise pour épouser la fille de ton cœur. Mais, il y a seulement une petite chose que je n'arrive pas encore à digérer.*

- *Laquelle ?*

- *J'apprends que ta petite Adelina que tu aimes, était servante chez une telle qui s'appelle Rosalie Pierre-Paul, une amie intime de mon fils, Rodolphe Destiné.*

Kè avoka a fè vap ! Li rete yon bon moman rèd, san pale, tankou latè ki frennen sèk sou laviwonndede wotasyon li fas a solèy la. Se kòmsi san pa sikile nan tiyo venn kè li, anfen, li mande manman li :

- *Mais où as-tu donc déniché cette révélation ?*

- *Par le biais de ta petite sœur Anaïde, qui a été là-bas, chez Rosalie. Deplus, tu étais fiancé avec une certaine Janita Pierre-Paul, la cousine de Rosalie, ta maîtresse. Rodolphe mon amour, aie donc pitié pour ta mère !*

- *Oh la la la la. Bon Mamie, laisse-moi conclure l'affaire. Je vous aime tous, mais aujourd'hui je ne veux plus discuter de cette affaire avec qui que ce soit. Adelina ne regarde que moi et moi seul. On ne verra plus ma face, si cette question brûle encore dans cette maison. Je partirai pour Miami à jamais.*

- *Et Adelina ?*

- *Mamie, cela ne regarde que moi, merci.*

- *Anayid kouri sòti nan chanm li pou li di :*

- *Non mes amis, c'est une honte. Une servante de ta maîtresse, comment te sens-tu ?*

- *Anta di :*

- *Anaïde, pour l'amour de Dieu, reste en paix. Laisse le soin à maman de faire les choses.*

- *Non Antar, c'est un avilissement, une servante dans la famille. Une « restavèk » pour belle-sœur, ô Dieu, quel gâchis !*

Jilyèn di :

- *Mon Dieu Anaïde arrête s'il te plaît ! tu deviens insupportable maintenant.*

Wodòlf di :

- *Anaïde, petite sœur, tu m'en veux. Tu veux ma peau, eh bien tu l'auras entièrement, chérie. Mais bien avant ma peau, je te supplie de conserver l'embriyon que tu portes à peine pour ce musicien de jazz.*

Danyèl ak Jilyèn kouri leve kanpe brip ! pou di ansanm :

- *Quoi ?*

- *Mieux vaut tard que jamais, Mamie et Papi, je m'efforçais de la protéger, mais elle veut s'attaquer à ma personne. Pourtant, elle porte un bébé pour un soi-disant musicien, et quel musicien ! Elle veut cacher ça à vous en demandant à Michel, notre garçon de cour, de lui prêter la main pour liquider sa marchandise.*

- *Menteur ! méchant que tu es, tu veux me salir. Mamie c'est pas vrai.*

Wodòlf di :

- *Michel, Michel arrive tout de suite.*

* * *

Michèl Reneska, yon malere ki gen gwo pòtray, ki ap travay kòm jeranlakou depi sèt lane nan kay la, men anvan sa, se pote li te konn ap pote devan pòt magazen Danyèl Destine, lavil la. Michèl se moun Sèkalasous, nan Depatman Sant lan. Li te pran nesans nan yon lokalite yo rele «*Lamyèl*». Pa gen yon moun Lamyèl ki pa rekonèt potorik gason Michèl Reneska, kòm moun ki te konn gade pouso pou moun, men yon nonm ki dwat ki san defo. Se youn nan rezon ki fè li sibi move lavi nan ekzistans li, anba men chèf ki twonpe li. Li vle mouri debou, ki kòz gen moun ki wè li frekan, enteresan, enbesil pafwa. Epoutan, moun ki konnen li, respekte li kòmsadwa.

Aprè siklòn David, bagay yo pat bon pou Michèl ki te vini blije lage kò li nan pote sak machandiz pou moun, devan magazen yo, olye pou li te ale mande lacharite. E se la li te vini fè konesans avèk Danyèl Destine, devan magazen li an, sou bòdmè a. Danyèl te suiv li byen, konsa, aprè de lane, li te ofri li pou li vini jeranlakou Montaynwa.

Se Michèl ki okipe lave vwati tout moun nan kay la, wouze flè, rache move zèb, netwaye tout lakou a elatriye. Depi sèt lane, yo pa janm jwenn anyen pou repwoche li. Nan kay la, gen yon gwo chyen ki rele «*Louki*» se li menm ki pi bon zanmi Michèl. Donk lè doktè a rele li, li kouri vini, epi li di :

- *Men mwen wi silvouplè.*

- *Michèl, reponn sa mwen prale mande ou la. Anayid pat vini mande ou pou ede li avèk yon koze ansent, kòmsi li ta vle jete pitit la?*

- *A! misye «Randòf», mwen pa ta vle matmwazèl «Adelayid» vini rayi mwen nan kay la, paske se valèt mwen ye, mwen pa mèt.*

- *Michèl konbyen fwa pou mwen di ou, non mwen pa Randòf, men «Wodòlf», e se pa Adelayid, men pito «Anayid». Pa gen moun ki ap rayi ou, ou mèt pale.*

- *Non se yon kòmè mwen ki te rele Adelayid, ki fè mwen toujou ap panse ak non sa a, ou va eskiz mwen mesyedam. Mezanmi «Se nan desann mòn pou nou konnen kòman latchya bourik nesesè»*[65]*. Bon, de mwa de sa, matmwazèl la te vini mande mwen pou mwen ede li fè yon travay. Mwen mande li kisa li ye, e dayè mwen pa ta kab derefize ou yon koutmen. Sepandan, lè mwen te fini tande konvèsasyon an byen, mwen te di li kareman, non! Mwen pa konn fè jan de bagay sa yo menm menm. Li mande mwen ankò, si mwen pa gen zanmi mwen ki konn fè sa. Mwen retounen di li non. Li vini deklare mwen, ou kwè mwen se doktèfèy. Mwen di li wi, mwen se doktèfèy, men mwen pa doktè jete pitit. Li oze pou li di mwen, se peye li t ap peye mwen. Mwen reponn li, ale li odyab ak lajan li an. Figirevou, Adelayid te kab pitit pitit mwen, kòman pou mwen ta ale fè yon bagay konsa. Mwen pa janm touye moun nan vi mwen. Li eksplike mwen, se pou yon mizisyen, men mizisyen an pa kadre li, papa li prale pale, dayè tout moun konnen li kòm bon timoun, men kounye a, koze li prale nan lari. Mwen di li machè, moun mèt pale, kite yo pale, lè pitit la fini fèt, li pap gen kò pou moun kenbe li. O, o malgre m di li non, pandan de fwa ankò li vini foure yon lajan nan pòch mwen pou mwen kapab fè remèd pou li. Mwen di li, bon pititfi mwen, si mwen ale ba ou yon remèd, epi remèd la pase nan fyèl ou, li touye ou, ki moun ki prale reskonsab, mwen menm Michèl. Mwen pa menm jwenn dlo pou mwen bwè, ki kote mwen prale jwenn pou mwen benyen? Mwen pa fè ni*

65. Se nan desann mòn pou nou konnen kòman latchya bourik nesesè: *Se nan malè, zanmi ki ede w la pou konnen li se bon zanmi.*

*de, ni twa, mwen rele misye Ata, mwen rakonte li zafè a, pou sizonka yon move bagay ta rive, pou mwen kab delibere. Men, anverite, se pa konnen mwen pa konnen yon kichòy pou m ta fè pou li, mwen konnen jouktan mwen konnen twòp. Plap plap, nan de jou, mwen te kab fè li wè règ li ap vide sou li poup poup poup. Mwen menm nou ap gade la a, mwen pa yon malandren, ni yon sanzave, ankò lwen pou mwen ta yon dezespere. Mwen batize devan lotèl ak bon bouji, epi mwen konfimen. Donk... Yon moun gen dwa bwè dlo nan vè, mentou, fòk ou konnen pou respekte vè.*

- *Oke Michèl ou mèt ale.*

- *Jevouzanpri misye Randòf, misye Ata, toulerès, mèsi orevwa.*

* * *

Michèl te vire, li ale. Wodòlf te fèmen pòt la, epi li di :

- *Alors mes chers parents, nous avons tous bien entendu le récit de Michel. Anaïde porte un bébé pour un musicien de Jazz. En même temps, elle veut me critiquer sur un choix que je fais avec beaucoup de lucidité et de compréhension. À votre âge Papi et Mamie, il est temps de vous reposer tranquillement et attendre dans le bonheur vos derniers jours. Pour moi, je le redis pour une dernière fois, je vais me marier avec Adelina, c'est un fait déjà accompli. Mais pour Anaïde, elle n'est pas encore diplomée, elle est à peine en première année universitaire. Il n'est pas question qu'elle mette au monde ce bébé, pas à cause de son homme musicien, certes, je ne connais même pas l'homme, mais plûtot son avenir. Elle doit finir d'abord ses études universitaires. Il faut coûte que coûte que nous prenions cette affaire en main.*

Jilyèn di :

- *Qui connait le musicien si ce n'est elle. Je ne crois pas que personne ici en sache quelque chose.*

Wodòlf di :

- *J'ignore qui il est. Il est un fait connu que les musiciens de mini jazz sont des play-boys. Papi et Mamie, l'heure est venue*

*maintenant, je vais prendre la direction de tout. Antar, dès demain, tu vas avec Papi dans le magasin et fais moi un inventaire, tu auras un mois pour tout faire et tu me donneras un rapport global sur les importations et les exportations. Pour Mamie, je ne crois pas que tu iras dispenser les cours au Centre Informatique, tu vas employer une autre à ta place, tu vas seulement superviser l'économat. Quant à toi Anaïde, je vais m'occuper de toi. Et je vais partir pour fixer les comptes et les immobiliers de Papi à Miami et retourner le plus vite que possible pour examiner ce que nous allons entreprendre par la suite, soit : un cabinet d'avocat, ou une clinique privée ou encore, une agence d'assurance ou monter une usine d'assemblage de pièces électroniques.*

- *Rodolphe mon fils, tu aurais dû faire ça depuis bien longtemps, mes forces sont épuisées. J'ai passé plus de quarante ans à travailler sans relâche pour vous donner cette vie normale dont vous jouissez tous. J'ai été élevé moi aussi dans une famille assez noble, une des plus hautes de la classe haïtienne. Mais je préfèrerais travailler de mes propres mains pour construire mon paradis à moi, d'où le jardin de délice est bien vous mes enfants. Jusqu'a présent je n'ai rien touché encore des fortunes que nous a laissées mon Père Alexis Destiné, grand propriétaire terrien des villes des Cayes. Je voulais faire ma vie à moi seul. Eh bien mes enfants, je prie le bon Dieu chaque jour pour vous afin qu'il vous garde et vous protège dans toutes vos entreprises. Moi et votre mère Julienne, nous avons déposé dans des comptes secrets pour vous à Miami, plus d'un demi million de dollars. Les Antar et Anaïde ont chacun cent cenquante mille et Rodolphe a deux cent mille. De plus, mes enfants, vous connaissez la maison à Miami, dans le sud de la Floride, notre maison ici à Montagne noire, et deux autres maisons à La boule et aux environs des Boutilliers. Les autres comptes que vous connaissez et les déposites aux stocks markets à Miami peuvent nous rapporter une bagatelle de 3.5 millions de dollars américains. Les autres comptes courant ici en Haïti à la BanqueNationale de crédit et Banque Nova Scotia, je vous prie de les laisser juste pour les transactions import-export. J'ai déposé l'année dernière dans la Cooperative J.M F.D la*

*somme de 180 mille dollars haïtiens, comme membre fondateur. La somme réquisitoire était de 150.000 mais j'ai acheté en plus une partie, pour la somme de 30.000. Tout ça mes enfants, j'ai les papiers dans mon buffet et les copies dans les mains de mon avocat Gilbert Dalencourt. À vous de vous faire une vie fiable et honnête. Vous avez tous les moyens possibles pour conduire ce nom Destiné vers son vrai destin. Vous avez tous une bonne capacité intellectuelle, la formation, et les moyens financiers adéquats pour une bonne entreprise. Vous jouissez d'une bonne protection d'environnement de la classe sociale haïtienne, quoi d'autres.*

Anayid di :

- *Et les fortunes de ton père, aux Cayes ?*

- *Chérie, ne t'en fais pas pour ces choses. J'ai douze carreaux de terre sous la direction de mon petit frère Jules Destiné qui, lui préfère habiter aux Cayes pour s'occuper des denrées de la terre. Il nous envoie, pour moi et grande sœur Jacqueline, des provisions énormes chaque année : des pomme de terre, giromons, patate douces, pois, et toutes sortes de légumes, enfin vous constatez elles pourrissent ces choses-là dans un coin.*

*Alors je ne me sens pas vraiment intéressé à m'occuper de la terre quand je peux gagner ma vie aussi bien que lui dans les affaires. Le partage a été bien fait par mon Père Alexis, qui possédait plus de trente six carreaux de terre. Nous sommes trois enfants : Jacqueline, moi Daniel, et Jules. Nous nous entendons assez bien comme frères et encore mes papiers comme héritier en titre, sont là et aussi entre les mains de monsieur Dalencourt, notre avocat. Alors pour moi, autant que je sois encore vivant, je vous prie de vous occuper de ce que je vous donne.*

*Votre mère Julienne a beaucoup de choses aussi, elle est héritière de grands bien, un jour elle vous en parlera et vous en donnera les instructions. À présent chers fils, je vais me retirer. Je suis un peu fatigué. Que Dieu vous benisse tous.*

Danyèl te vire li antre nan chanm li pou li te ale repoze li. Jilyèn te fè menm jan pou li ale antre nan chanm lan tou, men Wodòlf di li :

*- Mamie tu restes avec nous, nous avons quelque chose à discuter.*

*- Quoi de plus mon fils ?*

*- D'ici demain je vais m'informer sur le cas d'Anaïde, qu'en dis-tu ?*

*- Bon, elle est là mon garçon, questionne la. Elle est d'accord pour faire l'opération ?*

Anta di li :

*- Vraiment tu es là, Anaïde, et tu ne dis rien.*

*- Antar, je n'ai rien à dire, je laisse Rodolphe faire tout ce qu'il a en tête. Vraiment je n'aurais dû pas me laisser entraîner dans ce genre de choses pour quel qu'un que je n'aime pas trop.*

*- Et c'est maintenant que tu ne l'aimes pas trop.*

*- Rodolphe, à vrai dire, c'était un coup de foudre, je me suis laissée emporter après un bal, et depuis, c'est le carnaval.*

*- Eh bien « ti cheri kè », ce carnaval est bien terminé. Oui Mamie, je vais en parler à docteur Sardy, et tout s'arrangera.*

*- Qu'est-ce qu'on va penser de nous Rodolphe, je n'accepterai pas une chose pareille ! Anaïde n'ira pas à l'hopital ! Essaie de trouver un autre moyen ; l'hopital, non !*

*- Moi Antar, à ta place Rodolphe, je laisserai à Anaïde le soin de mettre au monde son enfant.*

*- Pourquoi Antar ?*

*- Pour qu'elle puisse voir et comprendre la vie avec son type.*

*- Non, non, non Antar, je n'ai aucun problème pour son type, à elle d'en choisir. Mais la chose ne reste pas là, le grand problème, c'est qu'Anaïde n'a rien encore en main. Aucun diplôme et elle n'a pas encore fini avec ses études universitaires.*

*- Ah messieurs j'ai une idée ! Elle peut paraître mauvaise, mais elle reste et demeure une idée quand même.*

*- Laquelle Mamie ?*

*- Antar, laissons-nous profiter les paroles de Michel notre garçon de cour. Tu oublies ce qu'il a dit et je vais répéter textuellement ses paroles : An verite, se pa konnen mwen pa konnen yon kichòy pou mwen ta fè pou li, mwen konnen jouktan mwen konnen twòp. Plap plap nan de jou, mwen te kab fè li wè peryòd li ap vide sou li, poup poup poup.*

*- Mamie tu as remplacé un seul mot, au lieu de période, il a dit : « règ ».*

*- Oh c'est vrai Antar, tu as raison.*

*- Eh bien Mamie, quelle est l'idée que tu as eue ?*

*- Rodolphe, au lieu de présenter Anaïde à l'hopital pour ce genre d'affaire, j'aimerais bien employer les méthodes de Michel, toutefois si elles sont recommendables. Et s'il vous plait entre nous.*

*- Qui l'aurait cru, Mamie va accepter que quelqu'un hors de la médecine touche Anaïde dans des conditions aussi pareilles.*

*- Antar mon amour, ne dites pas ça, c'est encore de la médecine. Ces gens-là, ils ont des connaissances ineffables à leur façon. J'évite tout simplement les oui-dire, tu comprends.*

*- Eh oui Mamie, je comprends. Ton fils Antar est de ton côté.*

*- Viens m'embrasser Antar.*

* * *

# Apresyasyon pou «Jidit Chal»

Adelina te retounen lekòl nòmalman. Li te ale enskri nan youn nan gran kolèj kapital la pou klas sizyèm, men pou byen presize se te nan gwoup aprèmidi. Simòn Chandrèl nan tout savwa li, te plante anpil bon semans konsèy, nan jaden lavni demwazèl la, e ankadre li kòm anplwaye nan magazen an nan maten, pou rive a twazè. A katrè li ale nan klas pou huitè diswa.

Pou silans Wodòlf de Adelina nan Montaynwa, tout fanmi an te vin gen yon swaf dezè pou rekonèt pèsonaj Adelina Masiyon. Yo te vin gen konesans nan pita, se demwazèl la ki pa vle vini fè konesans ak yo, kont prejije yo. Deplis, li retounen lekòl, men yo pa konnen nan ki lekòl, nan ki klas, e ni si li ap travay nan magazen twal la avèk Simòn Chandrèl.

Simòn Chandrèl de jou an jou vin konsidere e estime chanbelèn nan tankou pititfi li. Pinga pèsòn moun koze ak Adelina pou li, paske se pa de twa grannèg zanmi li, ki pa vini vire won kote Simòn nan magazen an, pou yo jwenn men Adelina. Simòn di yo tout ke demwazèl la deja gen mèt, e mèt li se yon enkoni. Men yo te konprann se pat vre. Gen de kolonèl, youn ladan yo rele: Bèna Vye, ak yon lòt endistriyèl Wobè Michèl, zanmi Simòn, ki te fin fou pou bote Adelina. Men Simòn di yo, pa pwoche silvouplè, li deja gen mèt mwen di nou. Kòm Adelina vin nan bon twalèt, demwazèl la te parèt kat fwa pi bèl ke oparavan. Simòn te foure li nan bon swenyay ak bon pwopte, epi, pouse li nan etid apwofondi. Adelina te vini pran Simòn kòm yon dezyèm manman, yon konfidan kè li ak tout panse li.

Aprè kat lane lekòl, men Adelina ki pral desann ekzamen bakaloreya premye pati. Wodòlf ak Simòn te kontribye anpil nan devlopman entèlektyèl demwazèl la. Aprè klas sizyèm nan, li te sote tèt klas senkyèm lan pou li te vini tonbe nan katriyèm. Li *tiglòt*[66] twazyèm lan, e li pase segonn li san pwoblèm, men kounye a li an reto, e li pral desann ekzamen bakaloreya premyè pati. Depi nan klas twazyèm, Wodòlf te fè Adelina kite travay nan magazen Simòn nan pou li te ale pran yon kou Sekretarya ak Kontabilite, lakay misye Lawòch. Adelina te pouse nan etid li, dayè se sa sèlman li te gen pou

66. Tiglòt: *Vale, bwè.*

li fè, aprè swen kay li. E avèk anpil kouraj, li te rive pran tou de papye li yo ak bèl nòt ekselan. Men vrè sousi li, se rive pran dezyèm papye filozofi li, aprè, pou li ale naje lespri li nan klas Inivèsite.

Wodòlf nan plan pa li, te vini anplwaye Adelina sou non Jidit Chal, kòm sekretè li, nan ofis Avoka konsiltan li pou zafè jiridik. Mesyedam yo te kouvri anba non Jidit la, jis pou fanmi Destine te kab pran sipriz, lè li deside montre yo ki moun ki Adelina a, kòm madan m li. Ni papa li, manman li, Anta ak Anayid pa janm konnen si manzè Jidit Chal, ki sekretè Wodòlf la, se Adelina Masiyon. Se nan monn iyorans sa a, Adelina te tou vin rekonèt yo tout alawonnbadè, san youn nan yo pa janm konnen si se limenm yo pa vle tande pale a, men y ap chache rekonèt la.

Adelina te gen sèt mwa kòm sekretè, e sa pat enpoze li ale nan ekzamen. Li te reyisi ekzamen li depi nan mwa jyen. Tout bagay t ap byen mache nan biwo a. Anayid ki te toujou konn ap vin kote Wodòlf nan biwo a, te tonbe apresye Jidit pou bon pèfòmans travay li, li te rive yon jou di manman li :

- *Tu vois Mamie, je ne sais pas pourquoi Rodolphe ne s'entend pas avec la démoiselle Judith, pour une vie commune, au lieu d'une Adelina que nous ne connaissons même pas.*

- *Eh bien ma fille, le cœur peut avoir sa raison que la raison elle même ne connait pas. Moi aussi je préfèrerais une silhouette de Judith que celle d'une inconnue. Tu vois tout marche bien là-bas. Et elle connait bien son métier.*

- *Mamie, Judith est vraiment magnifique, mais à la seule différence, Rodolphe la paie trop.*

- *Mais chérie, Judith est dotée d'un diplôme de Sécrétariat bilingue, un diplome de Comptabilité. Ça coute très chère mon amour.*

- *En vérité j'adore Judith et elle est vraiment belle. J'aime beaucoup sa façon de regarder, sa façon de rire, son corps est magnifiquement bien taillé. J'aimerais mieux que mon frère Rodolphe la prenne pour femme, au lieu d'Adelina, une paysanne enfermée.*

- *Eh bien tu sais ce que tu vas faire Anaïde, va dire ça à ton frère. Tu peux lui proposer ça. Il n'y a rien de mauvais.*

- *Mamie tu connais Rodolphe ton fils, je ne vais pas lui présenter mon choix, de peur qu'il ne s'en prenne à moi.*

- *Anaïde tu as un an depuis que tu es diplomée. Tu es fiancée et d'ici un an, tu vas te marier à un futur médecin. L'année dernière Antar lui, s'est marié à une française et ils ont ensemble un bébé. Pour Rodolphe, laisse-lui donc la chance de faire son chemin.*

- *Oui, mais et cette question d'Adelina qui n'en finit pas. Jamais on ne la voit, même pour une fois, depuis quatre ans, elle ne veut pas se présenter à nous, et on ne sait où elle habite et quoi elle devient. Je me souviens seulement qu'une fois, Rodolphe nous a montré une photo d'elle, et depuis lors, personne n'a eu de nouvelles de la soi-disant princesse Cendrillon des contes de fées.*

- *Eh bien elle veut se venger de nous. Tu t'en souviens comment tu arrogeais le droit d'infliger des propos grossiers à son endroit. Alors pouquoi elle ne s'est jamais présentée à nous ? C'est simplement que Rodolphe lui a fait savoir nos attitudes.*

- *Je trouve Rodolphe assez trivial.*

- *Anaïde, tu vas avoir vingt trois ans ce 6 août 1990, je n'accepte pas ce genre de mots à l'endroit de ton frère oke! R odolphe a mille et une raisons de ne pas laisser Adelina venir dans cette maison, surtout pour ta langue. Si tu veux la connaître tu n'as qu'à attendre le jour du mariage.*

- *Je ne crois pas que je serai là.*

- *Cela te regarde!*

* * *

Adelina te fini avèk klas filozofi li nan laj 23 zan, an 1989 e li te ale enskri nan Fakilte Syans Ekonomik la a 24 tran, an 1990, pou li vini yon ekonomis. Wodòlf te gen 37 tan, nan tout konsepsyon li, gade sekrè koze non Jidit la si tèlman byen, li fè tout moun apresye Adelina sou non sa a, eksepte Simòn Chandrèl ki te bay lide a.

Adelina te rive konn tout anndan kay Montaynwa a, paske Anayid ki vini si tèlman bon zanmi li, pat twouve lòt moun pou li te

bay batize nòs li, ke Jidit, ki te refize nan premye tan, men sou konsèy Wodòlf, li te fini pa aksepte. Se kay papa a, an 1990, yo t ap resevwa nòs Anayid ki te gen 23 zan.

Nan jou maryaj la, tout zye se sou Jidit yo te fikse. Demwazèl la te resevwa anpil biyè ki gen nimewo telefòn jou swa sa a, nan men de twa jènjan galan ki t ap file zepon yo. Tout moun te bezwen fè konesans avèk li pou bote li, ak fason li te konpòte li. Deplis kounye a, lang franse a pat reprezante yon baryè pou li ankò.

Jidit te kraze sal la ak prestans li nan yon wòb ke Wodòlf te kòmande pou li nan men «Pyè Gous», yon gran boutik koutirye Ayisyen ki ap viv nan peyi Etazini. Yon wòb fon nwa glase ki ap voye tensèl. Li dekoupe ak de bèl pli fen an koulè blesyèl. Anba wòb la te fèt an franj pwentiye. E sou do Jidit, te gen yon ti kouvèti an vwal koulè woujgrena. Sant pafen kò li te tèlman fen, tout moun ki te fini pale ak li, te pran nan epidemi santi bon an.

Parenn nòs la, Richa Chatlen, se yon kondisip mari Anayid ki, detanzantan t ap bay ti mo sou kote pou li wè si li te kab jwenn yon randevou ak demwazèl la. Li te ofri li kou pou plas otèsdelè, e tousuit aprè, li pral anplaye li nan yon konpayi aviyasyon prive. Men sa pat mache.

Ansyen endistriyèl Wobè Kadouzo, yon bon zanmi Simòn, t ap voye nas li tou. Men pwason an te refize antre privye yo. Machin konvwatiz demwazèl la pat kab estat, paske gen yon fil ki dekole. E fil sa a pa lòt bagay ke lanmou li pou Wodòlf Destine. Jidit te vin tounen pwen sentral fèt la, poutank li gen filè ki t ap koutize li. Gen moun ki te pè gade li nan zye. Genyen ki ap vòlò gade li nan kwen zye. Konsa tou, genyen ki pran opòtinite gade li ak yon ti bonswa, jis pou abòde prensès la.

Wodòlf bò kote pa li, te rete lwen Jidit, jis pou li pat atire atansyon moun sou vrè relasyon li ak kòmè a. Simòn te oblije anpil fwa ape fè ale-vini pou pran men Jidit, e deplase ak li, jis pou moun yo te kab kite li an repo.

Gen yon ensidan ki te manke rive, men Simòn te la, li gentan korije tout erè. Youn nan kolonèl yo ki se zanmi Simòn, te renmen Adelina avèk anpil pasyon. Li te konn vini eksprè fè *jakopyevèt*[67] nan magazen ri Travèsyè a, dèyè demwazèl la. Kolonèl la pat wè kòmè a pou yon bon kout tan, men marenn nòs la sanble yon moun ke li te konnen, li di li konsa:

67. Jakopyevèt : Gason ki ap m*ache dèyè fanm pou lanmou.*

- *Mais je reconnais cette beauté, vous appellez... Hou lala! j'oublie le nom. Mais il y a un «a» dans votre nom, si je ne me trompe pas. Amelia, Anita, Avrina, non, pouvez-vous m'aider, mademoiselle?*

Anayid kouri di:

- *Ah! tu te trompes grandement colonel Vieux, elle s'appelle Judith. Il n'y a pas d'a dans son nom.*

- *Je me trompe vraiment mademoiselle, qu'en dites-vous?*

- *Vraiment j'ai un «a» dans mon nom, Anaïde. Je m'appelle Judith Charles, dans Charles, n'y a t-il pas un «a»?*

- *Oh c'est vrai Judith, je ne m'en étais pas souvenu.*

- *Écoutez mademoiselle, je suis le colonel Bernard Vieux, ce nom ne vous dit rien?*

- *À entendre ce nom, cher colonel Vieux, je trouve assez perplexe l'idée de dénier une amitié de vieille date, cependant M. Bernard, je ne suis pas aussi bon physionomiste pour identifier à vol d'oiseau un papillon voyageur.*

- *Pandan Kolonèl la te pral reponn Adelina, Simòn Chandrèl gentan wè sa, li kouri devan, li pran men kolonèl la epi li di:*

- *Viens écouter chéri, Vieux, je te dis viens écouter une blague de Michel, le garçon de cour.*

- *Mais je suis en train de parler à...*

- *Lèse pitit la an repo li!*

Li rale men kolonèl la pou li eskize tout antrav. Jidit te rale yon gwo souf. Yon souf ki eksprime yon latranblad tout koulè, tankou yon moun ki sòti nan *Twoufoban* sennesòv. Aprèsa, Anayid di Jidit:

- *Ma chère tu es vraiment belle, et tu ne manqueras pas de courtisans.*

- *Bon, tu sais, je dois finir d'abord avec mes études en sciences économiques, après, après quoi d'autres? Ah ah, ah, je ne sais pas encore.*

*- Et si je te proposais une idée géniale, l'accepterais-tu ?*

*- Cela dépend des conditions, Anaïde.*

*- Ne me fais pas de la tête, n'oublie pas maintenant que tu es ma marraine. J'ai une proposition à te faire.*

*- Parle donc je t'écoute ma chère Anaïde.*

*- Voici Judith, comme tu n'as pas encore répondu à aucun courtisan. Si un jour mon grand frère Rodolphe te demandait la main, est-ce que tu l'accepterais sans ambage ?*

*- Oh ! Anaïde, Rodolphe est mon patron, moi je me respecte fort bien et j'ai mes propres ambitions. De plus, Rodolphe est fiancé à une certaine Adeline, je crois.*

*- Le nom est Adelina, non pas Adeline. Tu sais Judith, je n'aime pas cette fille pour mon frère.*

*- Pourquoi Anaïde tu ne l'aimes pas, tu la connais ?*

*- Écoute Judith, je ne veux pas que les gens de la maison entendent ce que je vais te dire. Adelina est une paysanne d'un endroit très reculé de la Grande-Anse. Elle était servante chez une femme qui s'appelle Rosalie. Son éducation n'est pas assez avancée.*

*- Mais Anaïde, tu la connais parfaitement bien.*

*- Non, non non. J'ai été chez Rosalie en quête d'informations. Elle m'a tout raconté. Chez elle, j'ai rencontré une certaine Janita une soi-disant fiancée de Rodolphe. Elles m'ont dit que Adelina ne vaut pas la peine, elle a ensorcelé Rodolphe avec de la magie. Elle ne sait même pas comment dire un mot en français.*

*- Et les autres membres de la famille, ils l'acceptent sans rien dire ?*

*- Au paravant, non. Maintenant, un peu oui, parce que Rodolphe insiste.*

*- Adelina, est t-elle médiocre ou jolie ?*

*- Ah je ne sais pas, je ne l'ai jamais vue. Mais dans une photo pour une fois, elle paraît très laide, sans coiffure normale.*

- *Les autres l'acceptent, pas toi ?*

- *Je me soumets aux ordres de la famille, mais je suis très rebelle. Il y a une chose, Judith, tu dois garder le secret entre toi et moi, ne jamais révéler à qui que ce soit tout ce que je viens de te raconter là.*

- *On se reverra filleule, je dois aller voir Simone Chandrèle, je te laisse pour un moment.*

- *Tu connais tante Simone ?*

- *Anaïde Destiné, j'arrive !*

Jidit te leve britsoukou, li ale kote Simòn ye a, men Anayid te rete ap reflechi. Li rete ap poze tèt li kesyon pou li mande li, èske Jidit pral rakonte moun tout sa li fini rakonte l la a ? Li te tounen mande tèt li, ki kalite relasyon Jidit genyen ak tant Simòn ? Anayid te leve pou li ale chache repons nan men Simòn, men li te wè li ap pale ak yon lòt moun, akonpaye Jidit. Yo tou lè twa t ap ri a gòj deboutonnen. Li fè yon lòt lide pou li di, li pa kwè koze sa yo entèrese Jidit, epi li bay vag.

Selebrasyon maryaj la te pase trèbyen san sekrè non Adelina a pat devwale. Misye ak madanm Destine te apresye Jidit tèlman, yo pat konn ki kote pou yo te mete kò yo. Bèl diskou te fèt, e tout bagay te rete nan lòd yo. Pou tout patisipan yo, se yon sèk entèlektyèl fransize ki te bay randevou, kote pat gen plas pou ti rèskiyè gwopo te vini betize. Men toutfwa, sèl moun ki t ap pale kreyòl a gran ògàn anndan an, se te Michèl, gasonlakou a ki t ap fè moun ri ak blag, men nan yon fòm kòde.

Anayid ak mari li, doktè Rene Dipwa, te remèsye tout envite yo pou prezans yo. Pè Danyèl te bay Jidit yon bouke flè pou eksprime kontantman li. Li te pran diznèf pòz foto ak demwazèl la pou make souvni sware a. Anfen li te di li :

- *Judith Charles, je vous souhaite une soirée encore plus merveilleuse que celle-ci le jour de votre mariage.*

- *Avec l'aide de Dieu, Monsieur Daniel Destiné, je lutterai pour que cela arrive.*

- *Eh bien ma chère, de tout cœur, je souhaite une fois de plus que cela sera.*

- *Alors... qui vivra verra.*

Yo tou lè de te tonbe ri, epi Danyèl anbrase Jidit pou yon lòt fwa. Fèt la t ap dewoule trèbyen. Jilyèn tou, li ap mache prezante tout moun Jidit, kòm sekretè nan kabinè Wodòlf, kòm fiti ekonomis ki ap fini nan dezan.

Wodòlf pat twò antchoupwèt nan nòs la, li te prefere rete nan konvèsasyon ak yon gwo pwotanta nan gouvènman an. Pèsòn pat konnen kisa yo t ap di. Men tanzantan, li ak Jidit t ap chanje koudèy, pou wè kisa lòt ap fè. Konsiy ki te pase ant yo, yo pa dwe rapwoche youn lòt, jis pou okenn moun pat sispèk sekrè lanmou yo. Michèl, gasonlakou a, te sèl kòk chante nan bay blag, li t ap fè moun ri. Anba tafya, li t ap rakonte lavi li an miyètmoso. Li t ap eksplike moun yo, kisa li te konn fè nan peyi li Sèkalasous.

Lè seremoni an te pral fini, kòm koutim lamarye a toujou bay moun ki selibatè yo flè, ki reprezante opòtinite pou yo kab marye tou, se konsa Anayid ki vini pote non, madan Rene Dipwa, te rive estasyonen li dirèkteman devan Wodòlf ak Jidit. Tout moun te bat bravo pou kohensidans lan. Anayid te lonje yon branch flè bay Wodòlf, epi li te pwofetize pou li marye nan ennan. Wodòlf tou pran pozisyon li pou li anonse:

- *Mesdames et messieurs, je me sens honoré par votre présence pour assister l'union de ma petite sœur Anaïde Destiné et son mari monsieur René Dupoix, je vous en remercie. Je veux profiter aussi de cette circonstance pour vous annoncer officiellement mon mariage pour l'année prochaine.*

Anpil nan envite yo te sezi tande deklarasyon Wodòlf la, paske yo pa t ap atann a yon tèl desizyon. E yo bat bravo. Se konsa papa li Danyèl te reparèt pou li di pitit gason li:

- *Je me sens soulagé de t'entendre parler de la sorte, mon fils. Toute la maison soupirait après cette annonce. Enfin je vais prier Dieu de m'accorder la vie, juste pour savourer le grand jour de ton union. Alors mesdames et messieurs, sans interférer dans sa vie privée, je ne sais pourquoi il a laissé son petit frère Antar, et sa petite sœur Anaïde, faire le premier pas.*

Wodòlf te reponn papa li:

- *Tout simplement Papa, juste pour inspirer un air plus sage.*

Tout moun reyaplodi epi yo ap fè chwuichwuichwuichwi nan zòrèy pou mande Jilyèn kote fi a. Jilyèn te anbarase, men li reponn yo, fi a pa la a. Men yo va gen tan konnen li, jisteman pou li pat di li poko rekonèt li tou.

Vè dizè nan aswè, resepsyon fini, tout moun t ap demake pou wout lakay yo. Wodòlf te akonpaye Jidit ak tant Simòn Chandrèl, yo te ale kondi lamarye yo nan otèl Kabàn Choukoun. Yo pral pase twa jou, aprè pou yo ale nan peyi Itali, nan Veniz, kote yo pral pase yon semen liydemyèl. Kan yo fini, Wodòlf te pase depoze Simòn, epi pike tèt dwat pou Babyòl 32 ak manmanfanm li, Adelina Masiyon.

# Prezantasyon Wodòlf ak Adelina

Simwa aprè, an fevriye 1991, Wodòlf ak Adelina te kòmanse prepare maryaj pa yo, tout chache fanmi Danyèl t ap chache rekonèt Adelina, Wodòlf pat pèmèt yo dekouvri sekrè li. Sepandan, li te pwomèt yo pou li ba yo yon sipriz, sètadi, twa mwa, an me, anvan dat maryaj la, li ap vini prezante yo Adelina ak tout fanmi li, pou fè yon kout fiyansay. Tout kòt fanmi an t ap dòmi reve pou wè kòman evenman sa a pral bèl, pou yo rekonèt e dekouvri pèsonaj Adelina. Yo te kòmanse envite tout aryè bizawèl yo, tout zanmi entim yo, fè dekorasyon ekstravagans pou yo te resevwa yon rèn enkoni, ki ap vini tabli wayòm esperans kay la. Yo te bezwen wè pouki premyene yo a ensiste e kanpe dèyè yon demwazèl ki sòti andeyò, moun Chanbelan Grandans, ki avantou te yon sèvant, ke yo rele Adelina. Yo te vini aprann pou maryaj la, Wodòlf ap fè deplase sou rekòmandasyon, yon ekip pwofesyonèl fransè ak Italyen pou dekorasyon kay la, e abiman lamarye. Yon ekip pwofesyonèl Ayisyèn ak afrikèn nan «*La belle coiffure*» ki pou vini sèlman fè kwafi Adelina. Konbyen limouzin ki gentan sou lis pou fwete. Gen gwotèt ki ap sòti nan anpil peyi lòtbòdlo ki ap vini asiste maryaj la. Kidonk Adelina pa te kab jwenn tout onè sa a, pou li ta yon ti abitan ranblè Chanbelan, nan dènye klas. Se swa medsen-avoka a fou, oubyen se ak yon fanm etranje li prale marye.

Wodòlf te gen yon zanmi kanadyèn li byen anpil, Chantal Olivier, manman li Jilyèn te pi kwè pa sipriz, se avèk li pitit gason lan prale prezante jou sa a. Tout sa yo fè Simòn Chandrèl pou li te montre yo nimewo kay Babyòl 32 a, matant lan te kabre yo, menm Anta pa te konnen li. Alafen, yon semèn anvan 13 avril, jou fiyansay la, Wodòlf pa te janm prezante yo Adelina, paske demwazèl la pat vle. Kidonk, nan rèv chato Espay yo, tout fanmi an te oblije rive kwè ke Adelina se yon bèl fanm milatrès. Chak moun t ap eseye kreye yon pèsonaj siblim nan tèt yo.

De jou anvan dat fiyansay la, 11 avril, Anayid te monte nan biwo Wodòlf la, pou li te ale jwenn yon dènye soupson nan men Jidit, pou li konnen an sekrè, èske Adelina konn vini nan biwo gran frè a, anfen pou li te kab pèse mistè Adelina a. Li te di Jidit:

- *Judith, comme marraine, je dois te féliciter pour ta prestation dans mon mariage. Ma chère, mes compliments. Je viens tout juste te faire une confidence. Sais-tu qu'Adelina va venir chez Papi Daniel, pour ses fiançailles avec Rodolphe ? Judith tout le monde est impatient de la connaître, et ce sera la plus grande attente dans notre clan.*

- *Pas vrai Anaïde, elle va venir chez toi ? Ne me dis pas que c'est pour la première fois, qu'elle va fouler le seuil de ta porte.*

- *Judith, tu ne me croirais pas. Je t'avais dit qu'elle a toujours refusé sous prétexte qu'on l'avait sévèrement critiquée.*

- *Est-ce vrai qu'on l'avait critiquée sévèrement ?*

- *Bon tu sais marraine, on ne connait pas encore cette paysanne et comment elle va entrer dans notre sein. Assurément Judith, elle n'est pas du même milieu que nous. Nous ne savons pas encore, si elle est belle ou médiocre. Alors là, Je me posais la question, peut-il sortir quelque chose de bon de la masse ? Je ne crois pas.*

- *Pour la masse, Anaïde, c'est fini pour eux ?*

- *Imagine toi Judith, si cette fille porte une couleur désagréable, alors on va accepter que les enfants qui arrivent de Rodolphe, héritent aussi d'elle de la même mélanine.*

- *Hou la la la la ! Anaïde Destiné, c'est malheureux de t'entendre parler ainsi, toi, une universitaire.*

- *Comment Judith, il n'est pas question d'universitaire, mais plutôt une conception à moi. C'est une idéologie qui émane d'une couche de la société. Nous avons notre propre aspiration, quoi !*

- *Écoute ma chère filleule, je suis de la masse aussi, tu me traiteras de la même façon.*

- *Judith, ne t'en fais pas pour toi. Toi tu es belle, et nous avons la même couleur presque. Tu es universitaire comme moi, intelligente. Mon Dieu ! quoi encore. Judith, c'est pas la même chose.*

- *Konvèsasyon an pa te kab kontinye, e Anayid te retounen lakay li pa satisfè.*

* * *

Youn nan pwovèb Ayisyen yo di : « *Kat zye kontre manti kaba* », kidonk, jou prezantasyon an rive, pa gen kache men pou voye wòch ankò. Li te fè dezè, lè Wodòlf te vini parèt sou yon BMW li te fèk achte kòm vwati prive li. Tout moun nan sal la te deja ap tann li. Yon bèl mizik Annsi Dewoz, « *Rejina* » t ap adousi enpasyans kè envite yo. Bèl dekorasyon te fè kenken, tout moun solanèlman te byen abiye, daprè dimansyon envitasyon an. Tabgani espesyal kouwonnen ak anpil flè santi bon, nan tout sal kay la. Kèk zanmi espesyal t ap antre sòti, yo t ap swete bonè e siksè pou nouvèl desizyon koup ki pral angaje a. Wodòlf te antre nan garaj la, epi li sòti avèk demwazèl Jidit ki te akonpaye li. Nan yon ti kenbe souf, pèsòn moun potko oze mande li anyen. Lè li te fini antre e salye tout moun, manman li Jilyèn, nan yon ti vwa byen ba te oblije mande Wodòlf :

- *Où est Adelina, mon fils ?*

Wodòlf te reponn manman li dousman tou :

- *Elle va arriver dans quelques minutes avec tante Simone Chandrèle.*

- *Elle devrait t'accompagner tout au moins, Rodolphe cheri.*

- *Bon, j'y pensais, mais comme les parents d'Adelina vont aussi arriver, je laisse le soin à tante Simone de s'occuper de la surprise.*

Jilyèn te vini salye Jidit, epi li di :

- *Je ne croyais pas que tu serais là ma fille, vu tes activités et tes examens de passage. Rodolphe m'a dit que tu vas être très prise ces jours-ci, c'est pouquoi je ne t'ai pas envoyée une carte d'invitation pour les fiançailles de mon fils.*

- *C'est vrai Julienne, je suis vraiment épuisée par le boulot et par mes études. Comme tu sais, je suis toujours aux ordres de mon patron, il a décidé hier matin que je dois l'accompagner. Bon, après maintes réflexions, j'ai fini par accepter.*

Anayid kouri sou Jidit pou li di li :

- *Bon marraine, tu allais venir, et puis tu ne m'as rien dit, et hier nous étions ensemble.*

- *Anaïde, je viens tout juste d'en parler à ta mère, je ne savais pas que j'allais venir. Ce n'est que hier matin, la décision a été prise par ton frère Rodolphe. Pourquoi ne m'avais tu pas invitée ? Tu vois, moi aussi j'ai beaucoup de choses à te reprocher.*

- *Eh bien chère amie, tu seras là pour voir Adelina.*

- *Que Dieu soit loué.*

E yon lòt moman, se machin Simòn Chandrèl la ki ap antre pou li gare li. Kè tout moun t ap bat byen fò. Anpil moun t ap atann ak yon tètmare, yon ti abitan ki ap fè jefò. Konsa tou, gen moun ki kite lespri yo anbeli ak yon bèl prensès *d'Iphigenie* ou yon *Hélène, reine de Troie*. Tout moun kenbe kè yo sou biskèt, tankou se yon pari ki pral balanse yon pèdan ak yon gayan. Tout zye te fikse avèk anpil emosyon sou machin Simòn nan, e yo t ap suiv tout ti jès, tankou yon ajan sekrè ta pote enterè. Anayid te prefere bay do, ak de men li byen sere, li tap ret tann dekouvèt emosyon piblik la, anvan pou li plonje, non sèlman rega li, men tou pwononse jijman li.

Papa Adelina, Jewoboam Erelòm Masiyon, te desann nan yon levit gri, kòl ble, soulye nwa. Andire se premye fwa li mete rad sa yo sou do li. Li t ap gade agòch, adwat, paske li te santi li pat sou bitasyon li. Amelya Neyantis, manman Adelina Masiyon, te desann tou, nan yon wòb blan polyestè melanje ak koton, li te abiye ak yon soulye nwa talonkikit. Ti frè ak ti sè Adelina yo pat vini.

Simòn Chandrèl te anfèmen kò li nan yon wòb hotkouti ke yon gran koutirye Ayisyen te fè. Wòb la te bay sou yon koulè ble lejè. Kòsaj wòb la pa anlè gen yon bèl desen an ve, ki chaje ak ti boul ble, ki retonbe sou pwatrin Simòn. Li te mete yon linèt vè nwa. Pi bèl pase sa nan pwen. Yo tou lè twa te anfen desann, epi pòt vwati a fèmen. Lè Anayid pa tande bri foul moun ki nan salon an ke li t ap tann nan, li vire fas li e kouri an premye pou li ale salye tant li, epi li di :

- *Comme tu es belle tante Simone, mais où est Adelina ?*

- *Anaïde, j'ai un problème, donne-moi un peu de temps pour présenter d'abord le père et la mère d'Adelina : Monsieur Jéroboam et Amelya Massillon.*

Misye Masiyon fè sa pou li ale rele Jidit pou Adelina, madanm li Amelya, gentan pichkennen li e rale men mari a, li fè li sonje kisa

Simòn te di yo. Aprè kèk minit tout moun te fini ranje kò yo, malgre yo, Masiyon di :

- *Mèsyedam lasosyete bonswa wi, donk mwen vini la jodi a pou salye konesans nou alawonnbadè kòmsadwa. Mwen se moun Chanbelan nan Lagrandans. Mwen pa kwè gen nou youn la ki konnen jouk ki kote peyi sa ye. Alòs, se bezwen ki mete mwen dèyò. Nou gen pou nou di mwen, e mwen gen pou mwen di nou tou, donk, annavan.*

Tout moun te oblije bat bravo kanmenm, menmlè yo pat fini sezi langaj la nètnèt. Amelya di, li pa genyen anyen li ap di, mari li deja pale, kite li suiv.

Jidit pat fè tankou li rekonèt yo, ni moun yo pat twò pòte sou li tou. Men tou lè de zye Jewoboram ak Amelya se sou Jidit yo rete. Gwo piblik la poko konprann anyen toujou, yo kontinye ap mande Wodòlf, kote fiyanse li Adelina ? Kisa li genyen ? Kòm yo tande Simòn di gen yon pwoblèm, yo ap tann. Wodòlf leve pou li ale pale, men Simòn di li, chita, kite mwen pale pou ou. Epi Simòn di :

- *Mes chers amis, il y a des choses qui se passent et qui vont se repasser pour une fois de plus pour un groupe d'individus comme une leçon tout à fait particulière. L'important, c'est de saisir la leçon et d'apporter un changement radical pour le bonheur de notre société. Nous vivons tous dans un monde corrompu où la ségrégation bat son plein. Il est temps de nous débarrasser de cette carcasse archaïque qui ne nous conduit à rien et nous empêche d'avancer sur le chemin du progrès. Regardez ce petit pays que nous chérissons tous, il meurt, faute de bras. Je ne vais pas m'éterniser sur un discours déjà trop long. Je vais vous dire ça en créole afin que tout le monde puisse comprendre la portée de ma plaidoirie. N ap mande pou Adelina. Demwazèl Jidit ke n ap gade la a, e ke nou tout renmen e adore a, pa rele Jidit vre, se byen Adelina ki kanpe devan nou la a, mèd !*

Mezami moun rele anmwe, moun pran kriz, gen moun ki sòti tonbe san konesans. Pè Danyèl tou lage tout pwa kò li nan fotèy li te kanpe devan li an, men bouch li rèd. Anayid te kouri monte anlè, kote chanm li te ye a.

Aprè yon bon moman, Jilyèn te reparèt devan Adelina ak yon frison ki chaje ak regrè. Li pat kab pale, li ap gade demwazèl la fiks nan zye, e dlo te benyen vizaj li. Fèt la gate. Anta te totalman dekonsantre. Li vini repwoche Wodòlf pou atitid li anvè li, paske li pa te janm konn sere anyen pou gran frè a. Kidonk, li pat dwe pase tout tan sa a, pou li pat fè li konn sa. Ou te kab jwenn dlo zye pou ranpli yon bòl, tank yo te vin nan pye Adelina pou ekskize tèt yo. Malgre bouch li t ap tranble, Jilyèn te vini jwenn yon fòs nan tout regrè kondanasyon nanm li, pou li di :

- *Adelina ma fille bien-aimée, je te demande de pardonner toutes mes erreurs. Si non, je ne vivrai pas un jour de plus.*

- *Julienne, tu vas être ma belle-mère, Je te pardonne de tout cœur. Pour moi et Rodolphe, l'expression de notre amour témoigne déjà le grand pardon.*

- *Adelina, demande-moi ce que tu veux personnellement, chérie, je vais te l'accorder.*

- *Mais Julienne, tu m'as déjà accordée la main de ton fils, quand tu avais souhaité une silhouette de Judith que celle d'Adelina, ça suffit. Où est Anaïde ? Tu peux venir ma belle. Je n'ai rien contre toi.*

- *Adelina, j'ai honte de te regarder en face. J'ai mal agi par mes propos irréfléchis. Je ne sais où mettre la tête.*

- *Écoute, si Dieu dans sa miséricorde pardonne aux pécheurs, à combien plus forte raison moi qui suis une pécheresse. Anaïde j'ai tout oublié.*

- *Adelina, tu as vraiment un cœur. Tu vas tout oublier ?*

- *Oui, pardonner c'est oublier.*

Tout moun te kontan e siye zye yo nan sèvyèt benediksyon padon Adelina a. Envite kòm paran Destine yo te vini pran konsyans reyalite lanmou mesyedam yo. Michèl te tou jwenn Masiyon pou li kase koze nan bay blag, e yo tou de t ap fè konmantè sou fiyansay ak maryaj la ki pwojte nan kèk jou konsa pou li fèt. Bweson te koule, manje te layite nan lakou a. Tout moun te byen disipe yo. Anfen, se te gete, lajwa, anbyans san rete nan Montaynwa, jou sa a.

* * *

Nan jou maryaj la menm an 13 me 1991, tout kè te rekonsilye, tout moun te jwenn anpil satisfaksyon yo t ap chache pou rekole zèpòl ak zèpòl. Nou te rewè prezans Wozali ak Janita, se Wodòlf ki te envite yo. Adelina te ale bay akolad ak Wozali, ki nonsèlman te mete ajenou pou li te mande li padon, men li te fin awoyo nan bay koutmen. Li t ap sèvi moun ak tabliye li devan li.

Nou te wè Jera, se Andreya tant Adelina ki te envite li, yo tou de te la. Andreya ta pe sèvi moun yo tou. Nou te wè ansyen majistra Demagoji ki te envite pa misye Jewoboam. Nou te menm wè Franswa, koutye ki te bay Wozali manzè Adelina pou travay lakay li. Nou te wè de ansyen kolonèl ki te renmen Adelina a, akonpaye ak gwo endistriyèl la, yo tout te la, yo t ap fete ansanm.

Anvan pou Wodòlf te bay Edwa Kantav plas parenn maryaj yo, Adelina pat fini twò dakò. Lamarye a te byen eksplike mari li, tout ti detay depite a te fè nan jou fiyansay Chanbelan an. Li te di Wodòlf, yon nonm konsa, li pap bezwen li nan sen li. Men, avoka a te reponn madanm li, Adelina, okontrè, nou ap gen bezwen li menm, nou pap kite li deyò, epi se pi bon mwayen pou nou kontwole li. Kòm li te mande li, nou ap ba li li. Donk, se Edwa ak Simòn, ki te reprezante moun yo devan lotèl. Sèl moun ki te rete endiferan, se Janita. Manzè Janita pat janm vle pale, malgre ansyen fiyanse a te adrese li lapawòl. Wozali kòm pòtpawòl Janita, te di :

- *Misye Wodòlf, Janita te di mwen li ap vini, men li pap pale. Pa twò nui li pou jodi a, petèt demen li va vin konprann, se tèt ansanm ki di verite.*

- *Poukisa menm Janita pa vle pale a ?*

- *Janita toujou di, pou gwosè afwon ke ou fè li la a, olye ke ou te siyedan l, pito ou te fè l kado yon soukenanmen*[68] *kòm souvni, menm lè ou pa ta vle okipe li.*

- *Machè, m pa kab reponn a kesyon sa.*

- *Janita di, dayè oumenm ak li pat janm renmen vre, paske pat janm gen anyen ant nou ki te konsomen.*

- *Wozali, pa pito sa, ke se pa sa.*

68. Soukenanmen : *Yon pitit.*

- *Mwen, se laj ki ap monte sou tèt mwen, mwen gen 46 zan, m pap kenbe okenn moun sou kè m. Si gen pou jwi, se kounye a pou mwen jwi. Aprè, m mèt mouri.*

Se te pi bèl seremoni maryaj ke mwen menm Dominik te kab asiste, depi mwen fèt. Sa vini rete yon rèv ki fè mwen santi mwen byen. Yon rèv jeklè, nan yon vizyon nòmal. Yon seremoni ekstraòdinè ki sanble ak yon nòsdajan, kòmsi koup la gen vennsenkan depi yo t ap viv ansanm tèlman youn antre nan lòt.

Anba yon pyebwa nan lakou a, mwen te wè Michèl ak Masiyon ki kanpe tennfas ap bwè ansanm. Mwen te oblije vini chita kote yo, jisteman pou mwen te kab tande bèl blag k ap bay nan lang kreyòl aysyen an. Kòm mwen se yon apranti, mwen pa fò, kidonk, aprè de twa vè gwòg yo fòse mwen bwè, mwen te vini santi kòmsi mwen vle vwayaje san zèl, pye mwen ap pèdi tè, e mwen pèdi kontwòl. Mesye yo te vini souke mwen pou fè mwen konnen, si mwen ap bwè kleren, mwen dwe respekte vè a. Gason pa kanpe ! Men mwen, mwen rantre ke m anba vant mwen.

Kòm fouyapòt e rapòtè, mwen menm Dominik Anbwaz, mwen pat kab kenbe tout chay sa yo sou kòtòf lestomak mwen, kidonk, mwen te blije vini kase moso, e lage li devan pye nou.

## Biyografi

Ewald Delva te jwenn nesans li nan Pòtoprens, Ayiti, nan lopital Chansrèl nan dat 11 avril, 1956. Nan yon fanmi kretyèn uit gason, Ewald se katriyèm. Aprè etid klasik li nan kapital Ayiti a, li te ale travay nan Administrasyon jeneral Lapòs, kote li te fè yon bon karyè uit lane nan plizyè sèvis. Li marye ak madanm li, Marie-Marthe Belhomme Delva, kote Bondye beni fri zantray yo ak de pitit; yon gason, Theodat, e yon fi, Jennyfer. Non plim ekriven Ewald Delva se « Zòf ». Li renmen foutbòl, mizik, lekti e lekriti anpil. Pou koze literati a, se pasyon li. Depi nan laj tikatkat Zòf te toujou nan yon lit ak de lide : Apèl misyon evanjelik li, e enspirasyon powetik li nan kout plim pwezi ak lekriti li. Zòf renmen ekri panse li san redonn, antouraj li, e menm konsepsyon sinatirèl ki anvlope monn natirèl nou ap viv la. Kòm yon vrè patriyòt, li ekri sou peyi li ki toujou anba kalamite depi 1804.

Nan Etazini, kote li ap viv aktyèlman ak fanmi li, Ewald akonpli premye devwa li anvè nanm li, asavwa, li etidye Teyoloji Wesleyèn sistematik, nan Reynold's Institute New England Massachusetts, kote li diplome kòm pastè Legliz Bethèl Nazaréen, nan vil Cambridge. Li pa kite plim li sou kote tou, paske li ekri yon liv pwezi deja, ki pote non *Pawòl,* e woman kreyòl Ayisyen *Adelina* ak plizyè lòt woman ke li deja ekri, men ki ankò nan kouti. Ewald se yon reyalis ki renmen filozofi, syans, woman ak pwezi. Otè Ayisyen ke li renmen li, se Justin l'Hérisson. E, pou etranje, se : Honoré de Balzac. Pou Labib, li renmen pwofèt yo, men moun prefere e modèl pa li se Jezikris. *Adelina* se premye zèv woman kreyòl ayisyen Zòf ekri.

# Lòt piblikasyon nan Près Trileng
# Autres parutions dans Presse Trilingue
# Other releases by Trilingual Press

**Fred Edson Lafortune**

*An n al Lazil*
[Koleksyon powèm ann ayisyen, 116 p. ete 2014]

**Anne-Marie Bourand Wolff**

*La colline des adieux*
[roman, 220 p. Janvier 2014]

**Cheo Jeffery Allen Solder**

*One4deBrovahs*
[Essays, 150 p. December 2013]

**Charlot Lucien**

*La tentation de l'autre rive / Tantasyon latravèse*
[poèmes, 116 p. Oktòb 2013]

**Tontongi**

*In the Beast's Alley*
[Poems 210 p. October 2013]

**Georges Jean-Charles**

*Jacques Stéphen Alexis, romancier de* Compère Général Soleil
[Essais 364 p. Mars 2013]

**Patrick Sylvain**

*Masuife*
[Koleksyon powèm, 100 p. Mas 2013]

**Nicole Titus**

*Plato / Platon : Apology, Crito, Phaedo / Apoloji, Kriti, Fedo*
[Translation/Tradiksyon, 100 p. Desanm/December 2012]

**Dumafis Lafontan**

*Krik? Krak! Dèyè Mòn Gen Mòn / Mountains Behind Mountains*
[Bilingual collection of poems, 134 p. Desanm/December 2012]

**Frantz-Antoine Leconte**

*René Depestre : du chaos à la cohérence*
**Contributeurs :** Robenson Bernard, Etienne Télémarque, Bernadette Carré Crosley, Eddy Magloire, Amy J. Ransom, Clément Mbom, Sarah Juliet Lauro, Cauvin Paul, Silvia U. Baage et Léon-François Hoffman. [Anthologie d'essais, 354 pages, 2012]

**Tontongi and Jill Netchinsky**

*The Anthology of Liberation Poetry*
**Contributors:** Joselyn M. Almeida, Ali Al-Sabbagh, Marc Arena, Soul Brown, Richard Cambridge, Neil Callender, Berthony Dupont Martín Espada, L'Mercie Frazier Patricia Frisella, Regie O'Hare Gibson, Marc D. Goldfinger, Calvin Hicks, Gary Hicks, Jack Hirschman, Everett Hoagland, Paul Laraque, Daniel Laurent, Denizé Lauture, Danielle Legros Georges, Tony Medina, Jill Netchinsky-Toussaint, Tanya Pérez-Brennan, Thomas Phillips, Ashley Rose Salomon, Margie Shaheed, Cheo Jeffery Allen Solder, Patrick Sylvain, Aldo Tambellini, Tontongi, Askia M.Touré, Tony Menelik Van Der Meer, Frantz "Kiki" Wainwright, Brenda Walcott, Anna Wexler, and Richard Wilhelm. [Anthology of poems, 320 pages, January 2010]

**Tontongi**

*Poetica Agwe*
Essays, Poems and Testimonials on Resistance, Peace, and the Ideal of Being / Esè, powèm e temwayaj sou rezistans, lapè e ideyal nanm nou / Essais, poèmes et témoignages sur la résistance, la paix et l'idéal d'être [A trilingual edition / Yon edisyon an twa lang / Une édition trilingue [420 p. 2011]

**Dumas F. Lafontant**

*After the Dust Settles*
[Bilingual collection of poems / Koleksyon powèm bileng (English-Ayisyen), 136 pages, Fall 2010]

## Marie-Thérèse Labossière Thomas

*Clerise of Haiti*
[Novel, 378 pages, 2010]

## Dr. Vinod A. Mittal

*Low Back Pain And Low Back Care*
An edition in five languages (English, Hindi, Spanish, Haitian, and Portuguese)
**Contributors:** Priti V. Mittal, Altagracia P. Mayers, Idi Jawarakim, Patricia B.P. Dos Santos.
[Medical advice, 82 pages, 2009]

## Franck Laraque

*Paul Laraque : Éclaireur de l'aube nouvelle*
**Contributeurs :** Josaphat-Robert Large, Frantz-Antoine Leconte, Hughes St-Fort, Max Manigat, Frantz Latour, Jean Métellus, Jean Prophète, René Depestre, Robert Garoute, Gérard Pétrus, Claude Pierre, Elie Leblanc, Jr., Gary Klang, Karèn Bogat, Georges Jean Charles, Denizé Lauture, Clotaire Saint-Natus, Lochard Noël, Serge François, Berthony Dupont, Papados, Jean André Constant, Danielle Laraque Arena, Jack Hirschman, Michele Laraque, Marc Anthony Arena, Hatuey Laraque Two Elk, Ashley Laraque, Max Schwartz, Prosper Sylvain, Jr., Gabrielle Vimer, Anthony Phelps, Rodney Saint-Eloi, Gérard Etienne, Eddy Mésidor, Emmanuel Gilles, Frantz Ludeke, Fritz Clermont, Camille Gauthier, Kern Delince, Raymond Chassagne, Jean Gateau, Jean Claude Valbrun, Tontongi, Jean Mapou, Roger Savain, Michel-Ange Hyppolite. [Essais, 180 pages, été 2009]

## Tontongi

*Voices of the Sun: The Anthology of Haitian Writers Published in the Review Tanbou / Les Voix du Soleil: Anthologie des écrivains haïtiens publiés dans la revue Tanbou / Vwa Solèy pale: antoloji ekriven ayisyen pibliye nan revi Tanbou*
**Contributeurs/Kontribitè/Contributors :** Paul Laraque, Tontongi (Eddy Toussaint), Hugues St.Fort, Papadòs (Fritz Dossous), Jean-André Constant, Berthony Dupont, Marc Arena, Doumafis Lafontan, Nounous (Lenous Surprice), Yvon Joseph, Patrick Louis, Edner Saint-Amour,

Charlot Lucien, Emmanuel Védrine, André Fouad, Rodelaire Octavius, Janvier Lesly Junior, Bobby Paul, Jean Saint-Vil, Franck Laraque, Jack Hirschman, Lee Chance, Glodel Mezilas, Melissa Beauvery, Cathy Delaleu, Jean-Dany Joachim, Roberto Strongman, Guamacice Délice, Huguens Louis-Pierre, Vilvalex Calice, Elsie Suréna, Denise Bernhardt, Duccha (Duckens Charitable), Suzy Magloire-Sicard, Michel-Ange Hypopolite, Patrick Sylvain, Barbara Victome, Jeanie Bogart, Gary Daniel, Johnny Bélizaire, Denizé Lauture, Fred Edson Lafortune, Jamie Moon, Pierre-Roland Bain, Idi Jawarakim, Danielle Legros-Georges, Edwald Delva, Oreste Joseph, Serge-Claude Valmé, Doug Tanoury, Prosper "Makendal" Sylvain, Jr., Brian Sangudi, Anna Wexler, Marilène Phipps. Photos and paintings by / photos et peintures par / foto ak tablo pa: David Henry, Michel Doret, Don Gurewitz, Marilène Phipps, Blondèl Joseph. [Poèmes et essais trilingues, 404 pages, Septanm 2007]

### Tontongi with the Liberation Poetry Collective

*Poets Against the Killing Fields*
**Contributors:** Askia Touré, Aldo Tambellini, Brenda Walcott, Jill Netchinsky, Joselyn Almeida, Neil Calender, Tontongi, Anna Wexler, Gary Hicks and Tony Medina. [Anthology of poems, 170 pages, September 2007]

### Paul Germain

*Love and Other Poems by Haitian Youths*
**Contributors :** Bernadin Bastien, Célemme Biennestin, Evens Ciméa, Erlia Dessin, Elie Fortuné, Paul E Germain, Samson Germain, Gustave Neslyn Josh, Judeline Jean Baptiste, Sandra Lamontagne, Remylus Losius, Rubens Maisonneuve, Mario Morency, Ruth Norvilus, Jonas Saint-Aubin, Emmanuel W. Védrine, Farah Paul, Wilguens Sainterling, Ebed Sainterling, Gems Dorvil, Charles Jean-Baptiste, Fabrice Mont-Louis. [Trilingual anthology of poems, 80 pages, July 2004]

### Denizé Lauture

*Madichon Sanba: Dlo nan Sensè a*
[Koleksyon powèm, me 2003]

# Liv K'ap Prepare / Livres En Préparation Books In Preparation (2014)

## Franck Laraque

*L'instrumentalisation de la pensée révolutionnaire*
[Essais en trois langues, 552 p. Mai 2014]

## Tontongi

*Sèl pou dezonbifye zonbi*
[Koleksyon esè ann ayisyen, 210 p. ete 2014]

## Nicole Titus

*Hamlet / Hamlè*
[Tradiksyon / Translation (anglè-ayisyen), 200 p. Fall / Otòn 2014]

**Adelina** se yon liv ki makònen de lang ofisyèl Ayiti Toma yo avèk yon estil ki marye woman ak pyèsteyat tankou de marasa kole kole. Konsa, amatè bèl literati pral gen rezon mache di Ewald Delva antre sitèlman fon nan nannan kilti ayisyèn an, li rive jouk kote ata Jistin Lerison pat gentan rive.

—*Remon Jisten*

"Woman *Adelina* a se yon liv ki "succulent", "savoureux"... ki ba w anvi al chache rekonèt pèsonaj yo ak zòn yo tank yo vivan devan je w."

—*Gary Clermont*

"Nan *Adelina,* Ewald Delva kite pawòl li koule luil. Li kondui istwa a avèk anpil ladrès (...) *Adelina* ekri nan youn nivo langay ki alapòte tout moùn. Li pa gen gwo deviray, ni langay tanpliyekadòch ki pou lage ou nan dekourajman. Okontrè, depi ou louvri liv la, li lemante ou, nouri pasyon ou soti nan kòmansman istwa a jouk nan finisman li. (...) *Adelina* se youn bèl istwa lanmou ki ap dewoule nan youn sosyete kote tout moùn ap goumen pou youn lavi miyò. *Adelina* orijinal."

—*Michel-Ange Hyppolite, powèt, kritik literè*

Ewald Delva te jwenn nesans li nan Pòtoprens, Ayiti. Li etidye Teyoloji Wesleyèn Sistematik, nan Reynold's Institute New England, nan Masachisèt. Li se otè yon rekèy pwezi, *Pawòl*. *Adelina* se premye zèv woman kreyòl li ekri.



**Trilingual Press**





ISBN 978-1-936431-06-9
90000
9 781936 431069